O‘ZBEK TILSHUNOSLIGINING
ZAMONAVIY YO‘NALISHLARI

O`ZBEK TILSHUNOSLIGINING ZAMONAVIY YO`NALISHLARI

O‘ZBEKISTON XALQARO ISLOM
AKADEMIYASI




O‘ZBEK TILI VA MUMTOZ SHARQ
ADABIYOTI KAFEDRASI

# O‘ZBEK TILSHUNOSLIGINING ZAMONAVIY YO‘NALISHLARI

***mavzusidagi respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi***

## MATERIALLARI

***2023-yil, 25-oktabr***

**O‘ZBEKISTON XALQARO ISLOM AKADEMIYASI**

**O‘ZBEK TILI VA MUMTOZ SHARQ ADABIYOTI KAFEDRASI**

# O‘ZBEK TILSHUNOSLIGINING ZAMONAVIY YO‘NALISHLARI

***mavzusidagi respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi***

# MATERIALLARI

***2023-yil, 25-oktabr***

**Toshkent -2023**

**УДК: 4. 81**
**C - 12**

Ushbu to‘plam O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 21-oktabrdagi PF–5850-sonli Farmoni hamda Vazirlar Mahkamasining 2019-yil 11-dekabrdagi “O‘zbek tilining davlat tili sifatidagi qo‘llanilishini kengaytirish, rivojlantirish, ilmiy tadqiqotlarni qo‘llab-quvvatlash, o‘qitish metodikasini takomillashtirish bo‘yicha 2019-2020 yillarga mo‘ljallangan chora-tadbirlar dasturi, 2020-yil 7-sentabrdagi “O‘zbek tili bayrami kuni” munosabati bilan tashkil etiladigan umumxalq bayrami tadbirlariga tayyorgarlik ko‘rish va o‘tkazish to‘g‘risida”gi majlis bayonida belgilangan tegishli vazifalar hamda o‘zbek tiliga davlat tili maqomi berilganligining 34 yilligini nishonlash maqsadida O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi tomonidan o‘tkazilgan **“O‘ZBEK TILSHUNOSLIGINING ZAMONAVIY YO‘NALISHLARI”** mavzusidagi respublika ilmiy-amaliy anjumani materiallaridan tashkil topgan.

To‘plam materiallaridan filologlar, sohada faoliyat yuritayotgan mutaxassislar, mustaqil tadqiqotchilar, magistr va talabalar, xalq ta’limi va umumta’lim maktablari o‘qituvchilari foydalanishlari mumkin.

(Maqolalarning ilmiy saviyasi uchun mualliflarning o‘zlari mas’uldirlar)



To‘plam O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi Ilmiy kengashining 2023-yil 30-noyabrdagi 4-sonli qarori bilan nashrga tavsiya etilgan.







*Muxtasar aytganda, har birimiz davlat tiliga bo‘lgan e’tiborni mustaqillikka bo‘lgan e’tibor deb, davlat tiliga ehtirom va sadoqatni ona Vatanga ehtirom va sadoqat deb bilishimiz, shunday qarashni hayotimiz qoidasiga aylantirishimiz lozim.*

**Sh.Mirziyoyev**

# “МУҚАДДАМАТУ-Л-АДАБ” МАТНИДАГИ ТУРКИЙ ФЕЪЛЛАРНИНГ ЯСАЛИШИ

**Зоҳиджон Исломов,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*илмий ишлар ва инновациялар бўйича проректори,*
*филология фанлари доктори, профессор.*

Туркий тиллар, эски ўзбек тилининг тарихий грамматикаси, хусусан, ўзбек тилида феъл категорияси, феъл замонлари тараққиёти, уларнинг ясалиши, маънолари, уларнинг гапда бажарган вазифалари ва феъллар билан боғлиқ. Бошқа турли масалалар тилшуносларнинг эътиборини жалб этиб келмокда. Бу борада тилшуносликда қатор тадқиқотлар амалга оширилган.

«Муқаддамату-л-адаб»нинг феълларга бағишланган қисми асарга киритилган мавжуд беш қисмнинг энг катта ҳажмдагиси ҳисобланади. Унга 6500 га яқин арабча феъллар киритилган. Форс-тожик ва туркий феълларнинг сони бунга нисбатан камрок, чунки айрим феълларнинг маънодошлари مثله мислуҳу, яъни «унга ўхшаш» сўзи билан кўрсатилган. Феъллар билан бир қаторда улардан ясалган сифатдош, равишдош, масдар, феълларнинг ҳозирги келаси замон шакллари ҳам кенг ёритиб берилган. Юқорида кўрсатилганидек, мазкур луғат араб тилида феълларнинг ички қурилиши қонунияти асосида тузилган. Феъллар эса араб тилидаги сўз туркумлари ичида энг муҳимларидан ҳисобланади. Улар ўзларининг мазмундорлиги билан ажралиб туради ва исмларнинг асосий қисми ҳам феъл ўзакларидан ясалади. Араб тилидаги феъллар махсус ноаниқ шаклга эга бўлганлиги сабабли, ўтган замон 3-шахс бирлик кўринишидаги феъл шакли ҳам ўз мазмунида, ҳам ноаниқ феъл мазмунида қабул қилинган.

## ЎТГАН ЗАМОН ФЕЪЛИ

“Муқаддамату-л-адаб”даги туркий феъллар ҳам ўтган замон 3-шахс бирлик шаклида келтирилган. “Девону луғотит - турк”, “Ат-туҳфату-з-закияту фи-л-луғатит-туркия” каби туркий тил ёзма обидаларида феъллар шу шаклда берилган.

Феълнинг юқоридаги шакли феъл ўзагига ўтган замон феълини ясовчи жарангли – ды / -ди ва жарангсиз – ты / -ти аффиксларини қўшиш билан ясалади. Бу феъл шакли барча туркий тиллар учун умумий бўлиб, унинг маъносида ҳам туркий тиллар ўртасида деярли фарқ йўқ. Феълга у ёки бу

шаклдаги аффикснинг қўшилиши ўзидан олдинги ҳарфга боғлиқ. IX аср ёдгорликлари “Қутадғу билиг” ва “Девону луғотит-турк” асарларида жарангсиз ундош билан тугаган феълларга – ды / -ди аффиксининг жарангсиз – ты / -ти вариантлари, жарангли ундош билан тугаган феълларга эса жарангли – ды / -ди вариантлари қўшилган. Бу қонуният “Муқаддамату-л-адаб”да ҳам асосан сақланган: مونكرادى بوزاو– мунгради бузав – “бузоқ мўради”, جيجاك لادى ييغاج– чэчаклади йығач – “дарахт гуллади”, بكتوردى اورغانى– буктурди орғанны – “арқонни буради”, تيكدى اذاق– тэгди азақ – “оёқ тегди” (“оёқ чарчади” маъносида), اسردى– асирди – “маст бўлди”, ايشلاندى انكا–эшланди анга – “унга эш бўлди, унга эргашди”, مانقدى– манқыды – “юрди, қадам ташлади”, اوليدى قورت– улиди курт – “бўри увиллади”, ازنادى رنك– азнади ранги – “ранги айнади”, آردى – ариди – “ҳориди, чарчади”, سختدى انكا شعربيرلا –сыхтады анга шэър бирла – “унга шеър билан сихтади, унга айтиб йиғлади”, سفوردى بوغداينى – савурди боғдайны – “буғдойни совурди”, يوندى قلم نى قلم تراش برلا – йонди қаламны қаламтарош бирла – “қаламни қаламтарош билан йўнди, очди”, ايلتى انى– элитти ани – “уни элитти, олиб борди”, هوركتى انكا– ҳуркти тэва – “туя ҳуркди”, سوكدى انكا – сокти анга – “уни сўкди”, كستى دوسلوقنى – кэсти дослуқны – “дўстликни бузди”, سبتى انكا سف نى– сэпти анга сувни – “унга сувни сепди”, سستى انى سغر – сусти ани сығыр – “уни сигир сузди”, اوت جاقتى – от чақты – “ўт чақди, олов ёндирди”, ايذتى انينك تبا ايلجى– изти анынг тапа элчи – “унга томон элчи юборди”, ياريم لاتتى انيك بيرله مالنى – йаримлатти анын бирла мални – “у билан молни ярим қилди, тенг бўлиб олди”, قيشتى كوليكا– қийишти колига – “соя қайтди, қисқарди”, يقتى سراى نى – йиқитти сарайин – “саройни йиқитти”, ديقتى انكا – диқти ана – “унга тикди, уни тўлдирди”, اجتى قبوغ نى – ачти қапуғни – “эшикни очди”.

Айрим ўринларда бу қонуният бузилган ва жарангсиз ундош билан тугаган феълларга жарангли –ды / -ди аффикси қўшилган ёки аксинча. Бу ҳодиса бошқа манбаларда ҳам учрайди. Урхун матнларида фақат жарангли –ды / -ди аффикслари қўшиладиган феълларнинг айримларига енисей матнларида жарангсиз –ты / -ти вариантлари қўшилиши ҳам кузатилади. Бундай ҳолатни кейинги давр манбаларидан “Девону луғотит-турк”да ҳам учратиш мумкин. Шунингдек, бу ҳол “Муқаддамату-л-адаб” матнида ҳам учрайди: تابتى انى - тапти ани тапди ани-такди; (МАА.I 59а.4) تبدى انى – тапди ани; (МАА. 440б.2) تقدى– такди // (МАБ.I50б.4) اوجدى – очди // (МАБ.63б.7) كيجدى– кэчти // (МАБ.174б.3) كجدى – кэчди; (МАБ.I 25б.2) -

## ҲОЗИРГИ-КЕЛАСИ ЗАМОН ФЕЪЛИ

Асарда аниқлик майлидаги ўзган замон феъли билан бир қаторда ҳозирги-келаси замон шакли ҳам учрайди. Бу замон шаклининг кўринишлари феъл ўзагига-р /- ар / -ар / -ур / -ур /- йур / -йур аффиксини орттириш орқали ясаладди, масалан: (МАБ.2б.2) بكلار – эклар – “сақлайди”, (МАБ. I3б.5) افلار انى – авлар ани – “уни овлайди”, (МАБ.I6а.5) توقور – тоқур – “тўқийди”, (МАБ.7б.5) اقار – ақар – “оқади”, (МАБ. I0а.5) يغار انى – йиғар ани – “уни йиғади”, (МАБ.10а.6 بشين سوقار – башин суқар – “бошини суқади, тиқади”, (МАБ.13а.1) ترتار– тартар – “тортади”, (МАВ.1Б.4) سينكار انكا – синар ана – “унга сингади”, (МАА.216а.1) سورتار – суртар – “суртади”, (МАБ.12а.5) تكارтэгар – “тегади”, (МАБ.16а.1) اولار – олар – “ўлади”, (МАБ.7а.6) تينار– тинар – “тинади, тинчланади”, (МАБ 16а.6) شعر ايتور – шиър айтур – “шеър айтади”, (МАБ.12а.1) قيتور – қайтур – “қайтади”, (МАБ.10б.4) يوقالور– йўқўлур – “йўқолади”, (МАВ.43а.5) ايتورسين تنكريغا سغونورمن– айтурсэн тангриға сиғинурман – “тангрига сиғинаман, (деб) айтасан”, (МАБ.16а.2) ينكرانور– йинранур – “фол очади”, (МАБ.12б.2) تون كيجورور– тун кэчурур – “тун кечиради”, (МАА.216а.3) كيلتورور -кэлтурур – “келтиради”.

Ўрхун-Энасой ва қадимги уйғур тили ёдгорликларида ҳозирги келаси замон феълларини ясаш учун – йур / - йур аффикслари орттирилган. XI– XII асрларга оид ёдгорликларда эса бундай феълларга баъзан – р, баъзан – йур / - йур аффикслари қўшилган. Бундай ҳолатни “Муқаддамату-л-адаб”да ҳам учратиш мумкин: (МАБ.87б.1) ارزولايورمن كيم فلان ايش بولسا– арзулайдурман ким фалан иш болса – “фалон иш бўлсин, деб орзу қиламан”.

Ҳозирги – келаси замон феълининг бўлишсизлик шакли – мас / -мас / -маз / -маз аффиксини орттириш орқали ясалган. Масалан: (МАБ.163а.2) بال توتمازمن اندين – бал тутмазман андин, қиёсланг: (МАВ.108б.2) اسلاماس من انى–эсламасман анны – “мен уни эсламайман”, (МАА.351а.2) ايليك اندين كوتارمس –элиг андин котармас – “ундан қўлини кўтармайди”, (МАВ.103б.6) قويماس انى – қоймас аны – “уни (тинч) қўймайди”, (МАГ.86б.7) تيكماز سنكا فلان ايشنى قيلماق – тэкмаз сана фалан ишни қилмоқ – “фалон ишни қилиш сенга тегмайди”, (МАВ.26а.2) تينماز فلان ايش نى قيلور – тынмаз фалан ишни қылур – “фалон ишни тинмасдан қилади”, (МАВ.92а.9) براشماز اياسى يرماق غا – йарашмаз ийаси йармақға – “пул унинг қўлига ярашмайди”, (МАА.348а.1) بو تون بويومغا توز كلماز-бу тон йарашмас манқа, бойумга тоз кэлмаз; (МАБ.101б.7) بو تون منكا يتماس– бу тон мана йэтмас – “бу тўн менга ярашмайди, бу кийим менга тўғри келмайди”, (МАВ.26б.3) ميل قيلماز هيج كيم ارساكا– майл қилмаз хэч кимарсаға – “ҳеч кимга майл қилмайди”.

Муқаддамату-л-адаб”га киритилган туркий сўзлик таркибидаги феълларнинг асосий қисмини туб туркий қатлам ташкил этади. Бунда туб туркий ўзакли феъллар билан биргаликда туркий номларга феъл ясовчи аффиксларнинг қўшилиши асосида ясалган феълларни ҳам назарда тутдик. Бундан ташқари луғатда бошқа тиллардан кириб келган сўзларга феъл ясовчи аффиксларнинг бирикиши орқали янги феъллар ясалиши ҳоллари ҳам кузатилади. “Муқаддамату-л-адаб”да асосан араб, форс ва мўғул тилларидан кириб келган сўзларга аффикслар қўшилиб янги феъл ясалган. Бу тариқа ясалган феъллар камчиликни ташкил қилса-да, аммо луғат матнида учрайди.

Демак, “Муқаддамату-л-адаб”да XI–XIV аср туркий ёзма ёдгорликларида учраган феъл, сифатдош, равишдош, ҳаракат номларини ясовчи асосий аффикслар, шунингдек, феълнинг даража ва майл шакллари қўлланилган. Бу луғат туркий тиллар, хусусан, эски ўзбек тили морфологиясининг турли категориялари бўйича қимматли маълумотлар беради.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. МАА – Маҳмуд Замахшарий. Муқаддамату-л- адаб. ЎзФА Адабиёт музейи, қўлёзма, № 202.
2. МАБ – Маҳмуд Замахшарий. Муқаддамату-л- адаб. ЎзФА Шарқшунослик институти, қўлёзма, № 2699.
3. МАВ – Маҳмуд Замахшарий. Муқаддамату-л- адаб. ЎзФА Шарқшунослик институти, қўлёзма, № 3807.
4. МАГ – Маҳмуд Замахшарий. Муқаддамату-л- адаб. ЎзФА Шарқшунослик институти, қўлёзма, № 1497.
5. Муҳит. Маждуддин Муҳаммад Фейрузободий. Ал-Қамус ал-муҳит. -Байрут.1952.

## ЎЗБЕК ТИЛИДАГИ РАНГ-ТУС БИЛДИРУВЧИ СЎЗЛАР АССОЦИАЦИЯСИ

**Лутфуллаева Дурдона Эсоновна,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Ўзбек тили ва мумтоз шарқ адабиёти кафедраси профессори,*
*филология фанлари доктори, профессор.*

**Р.Убайдуллаева**
*тадқиқотчи*

Тилшуносликда ранглар номинацияси, ранг-туснинг қандай тил бирликлари орқали ифодаланиши, уларнинг лексик-семантик, грамматик, деривацион хусусиятлари, иборалар, мақоллар, ўхшатишларни ҳосил

қилишдаги иштироки; тилда оламнинг ранг манзараси, ранг-тус билдирувчи бирликларда миллат қадриятларининг намоён бўлиши, нутқда ранг-тус билдирувчи бирликларнинг инсоннинг ижтимоий ҳолати, коммуникатив мақсади, нутқ вазияти кабилар билан боғлиқ ҳолда танланиши, бадиий нутқда тасвирийликни ҳосил қилишда қўлланилиши масаласини ўрганиш муҳим аҳамиятга эга.

Ранг-тус билдирувчи бирликларнинг бу каби кенг қамровли хусусиятларга эгалиги дунё тилшунослигида уларнинг турли аспектларда ўрганилишига сабаб бўлган. Жумладан, тилшуносликда ранг-тус билдирувчи сўзларнинг лексик-семантик, грамматик белгилари, ҳосил бўлиши тарихи, стилистик хусусиятлари, турғун бирикмалар таркибида келиши, иккиламчи номинацияни ҳосил қилишдаги иштироки, ранг семантик майдонига бирлашуви каби масалалар ўрганилган [1].

Ўзбек тилидаги ранг-тус билдирувчи сўзлар М.Содиқова, И.С.Матчановалар томонидан систем-структур аспектда [2], А.М.Базарбаева томонидан чоғиштирма йўналишда когнитив аспектда[3], М.Хрожиддинова томонидан коннотатив-прагматик аспектда ўрганилди [4].

Ўтган асрнинг биринчи чорагидан бошлаб дунё тилшунослигида инсон тасаввурларига асосланган вербал ассоциацияларни ўрганишга алоҳида эътибор қаратилди. Ўзбек тилшунослигида ҳам бугунги кунга келиб вербал ассоциацияларнинг ҳосил бўлиши, миллий-маданий хусусиятлари, бадиий матн яратишдаги ўрни каби масалалар махсус тадқиқот объекти бўлди. Шунга қарамай, тилшунослигимизда бу йўналишда амалга оширилиши лозим бўлган долзарб муаммолар мавжуд. Хусусан, ўзбек тилида инсоннинг кўрув сезгиси орқали ҳосил бўладиган ранг ассоциацияларини аниқлаш, уларга туртки берувчи лисоний ва нолисоний омиллар, бундай ассоциацияларнинг миллий-маданий хусусиятларини аниқлаш муҳим масала ҳисобланади.

Ранг-тус билдирувчи ассоциациялар ҳар бир халқда ўзига хос бўлиб, тил эгаларининг ранглар бўйича тасаввурлари, тарихий-маданий анъаналари, урф-одатлари, воқеликка муносабати кабилар билан белгиланади. Масалан, Г. Кларнинг фикрича, қизил қон ранги бўлиб, ҳаяжон, қувват, тирик, нотинчлик рамзи ҳисобланади [5] О.В.Сауфанова қизил рангига нисбатан қон, ташвиш, фаоллик, кучлилик, қўзғатувчи, тирик ассоциациялари юзага келишини қайд этади [6].

Ўзбек тилида ранг ассоциацияси ранг билан боғлиқ ёндош ҳодисалар, объектнинг ранг бўёғи кабилар билан боғлиқ ҳолда юзага келади. Ранг-тус билдирувчи сўзлар объектнинг ранг белгисини англатиши сабабли ассоциатив

тарзда, аввало, шу объектни инсон тасаввурида тиклайди. Масалан: оқ – пахта, қор, халат, булут, қоғоз кабилар.

Маълумки, табиатдаги ҳар бир предмет унга хос белги-хусусият, макон, замон кабилар билан ёндош ҳолатда мавжуддир. Масалан, дарахтнинг мавжудлиги тупроқ, сув, ҳаво кабилар билан бевосита боғлиқ. Бу предметлар дарахтнинг мавжудлиги шарти сифатида у билан боғлиқ, ёндош предметлар саналади. Дарахт ва унга ёндош предметлар доимо бир-бирини ёдга солиб туради. Дарахт сўзи ассоциатив тарзда тупроқ сўзини, ўз навбатида, тупроқ сўзи дарахт сўзини инсон хотирасида тиклайди. Бундай ёндошликка асосланган ассоциация ранг-тус ва у тегишли объект алоқасида ҳам кузатилади. Масалан, қоғоз ва унинг оқ ранги ассоциатив тарзда бир-бирини хотирада тиклайди. Яъни қоғоз сўзи эшитилганда оқ сўзи, оқ сўзи айтилганда қоғоз сўзининг хотирада тикланиши бу икки сўзнинг ёндошликка кўра ассоциатив алоқасидан дарак беради. Худди шундай, мовий сўзининг осмон сўзи билан ассоциатив боғланиши ранг-тус билдирувчи мазкур сўзнинг ёндошликка кўра ўзи мансуб объект номини хотирада тиклашини кўрсатади. Демак, ранг-тус билдирувчи сўзлар қандай объект рангини англатса, шу объект номини билдирувчи сўзлар билан ёндошликка кўра ассоциатив боғланади.

Ранг-тус билдирувчи сўзлар объектга хос хусусиятларни акс эттирувчи бирликлар билан ассоциатив боғланишни ҳосил қилади. Масалан, қоп-қора – зимистон (тунга нисбатан); оқ – тўй кўйлак (кўйлак турига нисбатан); қизил – лола ранг (лолага нисбатан) жуфтликларидаги ассоциациялар объект хусусиятларини акс эттирган.

Рамзий маънога эга ранг-тус билдирувчи сўзлар ассоциатив тарзда ўзи англатган рамзларни инсон хотирасида тиклайди. Масалан, оқ – тинчлик, сариқ – куз, қизил – қон кабилар жуфтликларда ассоциациялар ранг-тус билдирувчи сўзларнинг рамзий маъноларини юзага чиқаради.

Ранг-тус билдирувчи сўзларнинг рамзларни англатиши уларнинг этник, этнографик фарқли хусусиятларини, оламнинг рангин тасвирида ўзига хос миллий тасаввурга асосланилишини далиллайди.

Хуллас, ранг-тус билдирувчи сўзларда тил эгаларининг рангларга муносабати, ранглар ҳақидаги тасаввурлари, ранглар билан боғлиқ қадриятлар, урф-одатлар асосида турли ассоциациялар юзага келади.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Бу ҳақда қаранг: Тойшибаева Г.К. Цветовая лексика (состав, семантические преобразования, функции) в художественном тексте на материале произведений Ф.М. Достоевского): Автореф. дисс. … канд. филол. наук. – М., 1990. – 18 с.; Мерзук Я.

Устойчивые сочетания, включающие цветообозначения в современном русском языке: Автореф. дисс. . канд. филол. наук. – Воронеж, 1997. –17 с.; Кайбияйнен А.А. Устойчивые атрибутивно-субстантивные сочетания с прилагательным цвета в современном русском языке: Автореф. дисс. ... канд. филол. наук. – Казань, 1995. – 19 с.; Амичба Х.Г. Цветовая метафора в абхазском, немецком и английском языках: Дисс. … канд. филол. наук. – М.: 1997. – 188 с.; Бедоизе Л.Г. Фразеологические единицы с компонентом цвета в немецком, русском и осетинских языках: Дисс. … канд. филол. наук. – Ростов-на-Дону, 1997. – 250 с.; Кульпина В.Г. Лингвистика цвета: термины цвета в польском и русском языках. – М.: Московский лицей, 2001. – 470 с.; Тяпкина Т.М. Вторично-номинативные функции цветообозначений в современном немецком языке: Дисс. … канд. филол. наук. – Нижний Новгород, 2002. – 286 с.; Василевич А.П., Кузнецова С.Н., Мищенко С.С. Цвет и названия цвета в русском языке. – М.: Комкнига, 2005. – 216 с.
2. Садыкова М. Слова, обозначающие цвет и окраску, в узбекском языке: Автореф. дисс. … канд. филол. наук. – Ташкент, 1963. – 15 с. Матчанова И.С. Цветообозначения узбекского языка: Автореф. дисс. ... канд. филол. наук. – Ташкент, 1984. – 20 с.
3. Базарбаева А.М. Инглиз, ўзбек ва рус тилларида ранг ифодаланишининг когнитив-семантик тузилиши: Филол. фан. бўйича фалс. фан. докт. (PhD) дисс. автореф. – Тошкент, 2109. –57 б.
4. Xrojiddinova M.M. O‘zbek tilida rang-tus bildiruvchi so‘zlar konnotatsiyasi: Filol. fan. bo‘yicha fals. fan. dokt. (PhD) diss. avtoref. – Toshkent, 2109. –53 b.
5. Клар Г. Тест Люшера: психологическая характеристика восьми цветов // Магия цвета. – Харьков, 1996.
6. Сафуанова О.В. Формы репрезентации цвета в субъективном опыте: Дисс. … канд. психол. наук. – М., 1994.

## O‘ZBEK ISMLARINING IZOHLI IMLO LUG‘ATINI YARATISH – DAVR TALABI

**Muyassar Saparniyazova,**
*ALFRAGANUS UNIVERSITY professori,*
*filologiya fanlari doktori, professor (DSc).*
e-mail: saparniyazova@alfraganusuniversity.uz

Xalq lisoniy xotirasi, madaniyati, ma’naviyatining ajralmas qismi bo‘lgan antroponimlar jahon fanida nafaqat tilshunoslik, balki tarix, etnografiya, sotsiologiya, psixologiya, sotsiolingvistika, psixolingvistika, lingvokulturologiya kabi bir qator yo‘nalishlarning tadqiqot obyekti bo‘lib kelmoqda. Tilshunoslikning onomastika sohasi ham yangi asrda yangi tadqiqot ni taqozo qilmoqda, shu bois onomastik birliklar tadqiqiga sotsiolingvistik, etnolingvistik, psixolingvistik, pragmalingvistik, lingvokulturologik, lingvopoetik aspektda yondashuvlar shakllanmoqda.

Turkologiya sohasida atoqli otlarning tadqiqi bo‘yicha ancha samarali ishlar amalga oshirilgan (Ginatulin,1973; Naumov,1985; Danilina, 1986). Shuningdek,

Maxpirovning “Древнетюркская ономастика”, V.E.Staltmanening “Ономастическая лексикография”, I.V.Dron va S.S.Krogloning “Современная гагаузская топонимия и антропонимия” asarlari shular jumlasidandir. Hatto atoqli otlarning tadqiqi masalalari aks etgan “Социолингвистический аспект имени собственого” (M., 1984), “Вопросы ономастики” (Almati, 2004) to‘plamlari ham nashr qilingan.

O‘zbek tilshunosligida ham atoqli otlar masalasida E.Begmatov, G‘.Sattorov, S.Rahimov, I.Xudoynazarov, R.Xudoyberganov, D.Yuldashevlarning ishlari diqqatga molik.

Tilning rivojlanish jarayonida uning antroponimik fondi ham boshqa sohalari kabi sezilarli, jiddiy o‘zgarishlarga uchraydi. Bu o‘zgarishlar antroponimik leksikaning faqat miqdor jihatdan emas, balki sifat jihatdan ham rivojlanishini aks ettiradi. Globallashuv, jamiyat taraqqiyoti, xalqning tafakkur tarzidagi o‘zgarishlar, milliy, diniy qadriyatlarga e’tiborning kuchayishi, nomlash motivatsiyalari kengayishi kabi omillar ta’sirida o‘zbek xalqi antroponimlar tizimi, uning lug‘at fondida o‘zgarishlar, yangilanishlarni vujudga keltiradi. Ana shunday o‘zgarishlar ma’lum darajaga kelganida, ularni nazariy va amaliy jihatdan aks ettiruvchi tadqiqotlarga ehtiyoj tug‘iladi.

Amaliy ishlarning asosiylaridan biri esa jahon leksikografiyasidagi zamonaviy tajriba hamda tendensiyalarni hisobga olgan holda o‘zbek ismlarining izohli imlo lug‘atini yaratish hisoblanadi.

Bugungi kunda Davlat xizmatlari agentligi tizimida, xususan, FHDY bo‘limlarida, shuningdek, fuqarolik pasportlarini rasmiylashtirish jarayonida o‘zbek ismlarining lotin hamda kirill alifbosidagi imlosi, ismlar ma’nosi izohi, shuningdek, pasport tizimida ularning ingliz tilidagi variantining to‘g‘ri yozilish holatlarida bir qator muammolar mavjud.

Bu esa kun tartibiga o‘zbek ismlari izohi va imlosi masalalariga yechim bo‘la oladigan yangi lug’atlarni yaratish masalasini kun tartibiga qo‘ydi. Ushbu masalaning yechimi sifatida O‘zbekiston Respublikasi Adliya vazirligi buyurtmasiga asosan Alfraganus universiteti, Alisher Navoiy nomidagi Toshkent davlat o‘zbek tili va adabiyoti universiteti, O‘zbekiston xalqaro Islom akademiyasi, O‘zbekiston Respublikasi Fanlar akademiyasi o‘zbek tili, adabiyoti va folklori instituti olimlari bilan hamkorlikda “O‘zbek ismlarining izohli imlo lug’ati” yaratildi. Lug’atning mobil ilovasi hamda veb-sayti ham yaratildi va lu’at bazasi Adliya vazirligi ma’lumotlar bazasiga integratsiya qilindi. Leksikografiya sohasida yangilik sifatida qaralayotgan lug‘atning mobil ilovalari va veb-sayti ismlarni tilimiz qonuniyatlari va me’yorlariga mos to‘g‘ri rasmiylashtirish jarayonida soha mutaxassislari

tomonidan unumli foydalanishlari uchun zamin yaratadi. Bundan tashqari, lug‘atlar muntazam to‘ldirib, boyitib borish imkoniyatining yaratilishi bilan ham afzallik kasb etadi. Qolaversa, lug‘at hamda uning mobil ilovasi va veb-sayti o‘zbek ismlari leksikasini qadriyatlarimizga mos ismlar bilan boyitish va zaxirasini tartibga solishga yordam beradi; Davlat xizmatlari agentligi tizimi, FHDY bo‘limlari, fuqarolik pasportini qayd qilish sohalari mutaxassislarining ismlarni til qoidalari va qonuniyatlariga mos tarzda qilishlari uchun muhim qo‘llanma bo‘lib xizmat qiladi; lug‘atning zamonaviy elektron shakllarini yaratish kelgusida uni muntazam boyitib borish imkonini beradi va ulardan istalgan paytda foydalanish uchun qulayliklar yaratadi.

Umuman onomastika va xususan antroponimika til tizimida o‘ziga xos ichki qonuniyatlarga ega. Ism berish rasm-rusumlari, buning qadimiy va an’anaviy ko‘rinishlariga e’tibor qratish, nomlash motivlariga to‘g‘ri munosabatda bo‘lish, o‘zbek ismlarining boy fondini saqlash va asrashga intilish lozimligi E.A.Begmatovning deyarli barcha ishlarida qayta-qayta ta’kidlangan. U bu haqda quyidagilarni bayon qilgan edi: “Tilimizning boshqa lug‘aviy boyliklari kabi o‘zbek nomlari, familiyalari ham ma’lum e’tibor va g‘amxo‘rlikka muhtojdir. Chunki ba’zi hollarda chaqaloqni nomlashga yetarli e’tibor bermaslik yoki “chiroyli”, “mazmundor” ism orqasidan quvish natijasida xalqning an’anaviy ismlar boyligidan unumli foydalanmaslik, ko‘p qadimiy ismlarni unutib yuborish hollari ychpab turibdi. Keyingi sabab tufayli hozirda o‘zbeklar foydalanayotgan ismlar doirasi anchagina torayib ketganligini ijobiy hodisa deb bo‘lmaydi. Qo‘yiladigan ismlar miqdoran qancha ko‘p bo‘lsa, shuncha yaxshi. Chunki ismlar shaxslarni oilada, avlod, mahalla, jamoa doirasida bir-biridan ajratishga imkon beradi” (Begmatov, 1991: 5).

Olim boshqa bir o‘rinda yuqoridagi fikrni yanada kengroq izohlagan va to‘ldirgan: “Zamonaviy ismlarni axtarish, ismlarni faqatgina “chiroylilik” mezoni bilan o‘lchash o‘zbek tilida ko‘p davrdan beri qo‘llanib kelgan kishi nomlarini “chiroyli” va “xunuk”, “zamonaviy” va “eski” kabi guruhlarga ajratishga sabab bo‘ldi. Natijada paydo bo‘lishiga ko‘ra, ba’zi rasm-rusumlar, diniy tasavvurlar va aqidalar bilan bog‘liq, shuningdek, ba’zi mahalliy xalq shevalari xususiyatlari bilan aloqador ismlar “nozamonaviy”, “eskirgan” nomlar deb baholanadigan bo‘lib qoldi. Bolalarga bunday nomlarni qo‘yish hozir ancha kamaydi. Ba’zan “zamonaviy”, “chiroyli” ismlar haqida gap ketar ekan, tilimizda qadimdan qo‘llanib kelgan Tojiboy, Boltaboy, Temirboy, O‘roqboy, Turdiqul, Tirkash, Ulansin, Qo‘ysin singari ismlarni tasodifiy otlar deb atash hollari uchrab turadi. Bu mazkur ismlarning berilish sabablarini bilmaslik, ota-onalarning bu nomlar zamirida yotgan ezgu niyatlaridan bexabarlik oqibatidir (Begmatov, 1991:192).

Nominatsiya prinsiplari davriy bo‘ladi, o‘zgarib turadi. Aholining turmush tarzi, madaniyati, tafakkur olami nominatsiya prinsiplarini belgilaydi. O‘tmish davrlarga xos nominatsiya prinsiplarini hozirgi davrga xos omillar bilan qiyoslash va sharhlash xatodir. Yoki aksincha yo‘l tutish mumkin emas” (Begmatov, Do‘simov,Nafasov, Qorayev, 1991: 11).

“Qachonlardir o‘zbek xalqi antroponimlari tarkibidan o‘rin olgan va qo‘llanilishi odatiy bo‘lgan Buqa, Itolmas, Sotqinboy kabi ismlarning bugungi kunda iste’molda bo‘lmasligi ikkinchi muhim omil – tafakkur tarzining o‘zgarishi bilan bog‘liq. Vaholanki, misol sifatida qayd etilgan ismlarni yuzaga keltirgan tamoyillar – jonzotlar xususiyatlariga havas qilib ism tanlash, totemizm va turli irim-sirimlarga asoslanib ism qo‘yish hozirda ham mavjud. Lekin qayd etilgani kabi ismlarning iste’moldan chiqishi yillar davomida xalq tafakkur tarzidagi o‘zgarishlar natijasida ayrim apellyativlarning semantik ko‘lamidagi o‘zgarishlarga ham bog‘liq. Masalan, bugunga kelib buqa so‘zining ijobiy ottenkaga ega semalari (masalan, quvvatli, qaytmas, kuchli)dan ko‘ra salbiy ottenkaga ega semalari (o‘ng‘aysiz, farosatsiz, kuchi boru aqli yo‘q kabi) faollashgan. Bu kabi holatni Qutuz (quturgan it), Qapag‘an kabi ismlar misolida ham kuzatish mumkin. Jumladan, Sotqin (eski o‘zbek tilidagi Sotqun // Sotg‘un) ismi aslida go‘yoki sotib olingan (nazr-niyozlar, darvishlarga sadaqalar evaziga) bola ma’nosini beradi” (Yuldashev, 2020: 18).

Ko‘rinadiki, antroponimlarda ismning bolaga qo‘yilish motivlarida o‘tmishda yashagan ajdodlarimizning urug‘chilik, qabilachilik davriga xos, shuningdek, elat va xalq bo‘lib shakllangan tarixiy bosqichlarda amal qilgan madaniy-maishiy, ijtimoiy-iqtisodiy turmushiga oid e’tiqodlari o‘z ifodasini topgan. Mamlakatimiz hududidagi ismlar davrlarga bog‘liq holda yuzaga kelgan deb aytish mumkin. Islom madaniyatining kirib kelishi, ommaga tanilishi, o‘rganilishi yoki avj olishi bilan bog‘liq zamonlar turlicha kechib, shaxs nomlarida u o‘z aksini topgan. Yoki sovetlar tuzumi davrida o‘zbek ismlari tarkibida shu davr idealogiyasiga tegishli birliklar, taniqli vakillari ismlari o‘zbek antroponimiyasi leksikasidan o‘rin olganligi barchamizga sir emas.

Ta’kidlash joizki, ijtimoiy hayot, globallashuv sharoiti kabi omillar, jamiyat tafakkur tarzidagi o‘zgarishlar natijasida ismlar lug‘at fondi ham o‘zgarib boradi. Biz bu boradagi o‘zgarishlarni aniqlash maqsadida Adliya vazirligi tizimidagi bir necha FHDY bo‘limlari bilan kichik tadqiqot o‘tkazdik. Tahlillardan ko‘rinadiki, xalqning tafakkur tarzidagi o‘zgarishlar, diniy qadriyatlarga e’tiborning kuchayishi, nomlash motivatsiyalari kengayishi kabi omillarning ta’sirida o‘zbek xalqi antroponimlar tizimi, uning lug‘at fondida yangilanishlar vujudga kelgan. Bu o‘rinda esa ularning imlosi masalasida ham bir qator muammolarni keltirib chiqaradi. Ismlar o‘zbek tili

orfoepik va orfografik tamoyillariga mos bo‘lishi lozim. Yuqoridagi taqdim etilgan ma’lumotlarga nazar solsak:

- bir qator ismlarning yozilishida imlo xatolarga yo‘l qo‘yilgan: MUHLISA, HADICHAXON, SOLIXA, IYMONA kabi;
- bir xil ismlar ikki (ba’zan uch) ko‘rinishda qayd etilgan: HADICHA, XADIJA, XADICHA; OYSHA, AISHA kabi;
- qo‘shma ismlar ba’zan qo‘shib, ba’zan ajratib yozilgan: MUHAMMAD ALI // MUHAMMADALI, MUHAMMADUMAR // MUHAMMAD UMAR, MUHAMMADMUSTAFO // MUHAMMADMUSTAFO kabi. Shu o‘rinda ta’kidlash lozimki, o‘zbek tilining imlo qoidalariga ko‘ra qo‘shma ismlar ajratib emas, qo‘shib yozilishi lozim. Mazkur lug‘atda bu kabi ismlar qo‘shib yozilishi taklif qilingan.

Mazkur lug‘at leksikografiyaning yangi yutuqlarini hisobga olgan holda yaratilgan mutlaqo yangi lug‘at bo‘lib, soha mutaxassislari hamda keng ommaga mo‘ljallanganligi, ulardan foydalanish imkoniyatlarini va qiziqishlarini oshirishiga xizmat qilishi bilan ahamiyatlidir.

Tilning rivojlanish jarayonida uning antroponimik fondi ham boshqa sohalari kabi sezilarli, jiddiy o‘zgarishlarga uchraydi. Bu o‘zgarishlar antroponimik leksikaning faqat miqdor jihatdan emas, balki sifat jihatdan ham rivojlanishini aks ettiradi. Bu boradagi e’tibor qaratilishi lozim bo‘lgan masalalardan yana biri bu tilning an’anaviy antroponimiya fondini asrash, uning kamayishiga qarshi kurashish masalasidir.

“O‘zbek ismlarining izohli imlo lug‘ati” leksik tarkibi haqida quyidagilarni ta’kidlash lozim.

1. O‘zbek ismlarining izohli imlo lug‘atini tuzishda mavjud o‘zbek ismlari lug‘atlari materiallaridan foydalanildi.
2. Globallashuv, jamiyat taraqqiyoti, xalqning milliy va diniy dunyoqarashidagi o‘zgarishlar natijasida hosil bo‘lgan 3000dan ortiq yangi ismlar lug’at tarkibiga kiritildi.
3. Davlat xizmatlari tizimi, FHDY bo‘limlarida qayd qilingan ismlar ro‘yxati olindi, tarixiy manbalardagi turkiy ismlar yig‘ildi, statistic tahlil qilindi va ilmiy tadqiqot olib borildi.
4. Lug‘at so‘zligiga o‘zlashma ismlarni kiritish va uni izohlashda xalqning milliy qadriyatlari, dunyoqarashi, motivatsiyasi kabi jihatlar nuqtayi nazaridan yondashildi. Masalan, arab tilida Xadicha ismi “chala tug‘ilgan” ma’nosini anglatadi, lekin ushbu ism o‘zbek tilida pretsedent nom bo‘lib, Payg‘ambarimizning sevimli ayoli ma’nosida qo‘llanadi hamda nomlash motivatsiyasida tilimizda uning keying

ma’nosi ustuvorlik qiladi. Yoki Maftuna ismi fleksiyasida “fitna” ma’nosi, Ahror ismi o‘zagida “hurlar” qismi mavjudligi arab tili me’yorlariga muvofiq. Bu kabi ismlarni izohlashda o‘zga til qonuniyatlari jihatidan emas, o‘zbek tili me’yorlari, xalq dunyoqarashi, milliy qadriyatlari, o‘z farzandiga bo‘lgan ezgu orzulari, tilak va niyatlari bilan bog‘liq. Masalan, Ahror – (a.) olijanob, himmatli, muruvvatli. Bu nom “xo‘jayi ahror” – olijanoblar, oliyhimmatlilar boshlig‘i iborasining qisqargan qismi.

5. Ushbu lug‘at, tabiiyki, o‘zbek ismlarining barchasini to‘liq qamrab olgan emas. Bu jarayon mualliflar tomonidan yana davom ettirishi maqsad qilingan. Lug‘atning mobil ilovasi hamda veb sayti (ismlar-imlo.uz) orqali ismlar bazasining to‘ldirib borish imkoniyati mavjud.

Lug‘atning tuzilishi, inda ismlarning berilish xususiyatlari yuzasidan quyidagilarni ta’kidlash lozim:

- ismlar alifbo tartibida joylashtirilgan;
- o‘g‘il bolalar ismi va qiz bolalar ismi qismlari alohida ro‘yxatda berilgan;
- o‘zbek ismlari alifbo tartibida 4ta ustun - lotin hamda kirill alifbosidagi imlosi, ingliz tilidagi varianti, ismlar ma'nosii izohi ustunlariga bo‘lib berilgan;
- lug‘atda ismlarning qaysi tilga mansubligi ko‘rsatib berildi. Masalan, (o‘z.), (a.), (f.t.), (hind.) (mo‘g‘.) (tur.);
- ismlarning variantlari Abdulla // Abdulloh, Sa'dulla // Sa'dulloh, Asadulla // Asadulloh shaklida berildi;
- ismlarning shakllari bitta ism tarkibida berilgan. Masalan, Po‘lat - po‘latdek mustahkam, yashaydigan, umri uzoq bola. Shakllari: Po‘latboy, Po‘latjon, Po‘latxon, Bekpo‘lat. (E’tibor qarating: ismning shakllari, ya’ni Po‘latboy, Po‘latjon, Po‘latxon, Bekpo‘lat) kabi;
- lug‘atda qo‘shma ismlar o‘zbek tili imlo qoidalariga muvofiq qo‘shib yozildi: Muhammadumar, Muhammadsodiq, Caidkamol kabi;
- qo‘shma ismlarni tashkil qiluvchi ismlar etimologik jihatdan boshqa-boshqa tillarga mansub bo‘lsa, ularning har qaysisi ta’kidlandi. Masalan, Alimyor - (a.-f.t.) – bilim va donolik sohibi, ya’ni Alloh qo‘llovchi, yor bo‘luvchi bola.

Xullas, ismlarning hosil bo‘lishi va shaxsga atoqli ot sifatida tanlanishi motivlaridan ma’lum bo‘ladiki, xalqimizning qadimiy e’tiqodlari, yuksak madaniy-estetik didi ismlar lug‘at fondida aks etadi va ijtimoiy hayot, globallashuv sharoiti kabi omillar, jamiyat tafakkur tarzidagi o‘zgarishlar natijasida antroponimlar ham o‘zgarib boradi. Mazkur lug’atning me’yoriyligi shundan iboratki, unda o‘zbek ismlarini qayd etishda adabiy tilning imlo, talaffuz, so‘z yasash va uni ishlatish me’yorlari tavsiya etiladi. Buning uchun ismlar lug‘atga, o‘zlarining umummilliy adabiy tilga munosabati, unda tutgan o‘rni va qo‘llanish doirasiga ko‘ra tanlab

kiritilgan. Lug‘atda har bir ismning maqbul yozilish shakli, kelib chiqishi – etimologiyasi ko‘rsatilgan, ma’nosi (yoki ma’nolari) aniqlangan va izohlangan. “O‘zbek ismlarining izohli imlo lug‘ati” o‘zbek antroponimik fondini qadriyatlarimizga mos ismlar bilan boyitish va zaxirasini tartibga solishga yordam beradi; Davlat xizmatlari tizimi, FHDY bo‘limlari, fuqarolik pasportini qayd qilish sohalari mutaxassislarining ismlarni til qoidalari va qonuniyatlariga mos tarzda qayd qilishlari uchun muhim qo‘llanma bo‘lib xizmat qiladi; lug‘atning zamonaviy elektron shakllari esa kelgusida uni muntazam boyitib borish imkonini beradi va ulardan istalgan paytda foydalanish uchun qulayliklar yaratadi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**


1. Бегматов Э. Ўзбек исмлари маъноси. – Тошкент: Қомуслар Бош таҳририяти, 1991. – Б. 5-6.
2. Бегматов Э., Дўсимов З., Нафасов Т., Қорев С. Ўзбек тилшунослиги: тадқиқ йўналиши ва усуллари // Хива – Урганч, 1991. - № 1. – Б. 11.
3. Юлдашев Д. Атоқли отларнинг антропоцентрик тадқиқи. Филол.фан. докт. дисс. –Т., 2020.
4. Ахметов А. Туркi Тiлдерiнден табу мен эвфемизмдер. Алмати: Ғўлўм, 1995. 176 б.
5. Бегматов Э. Антропонимика узбекского языка: Автореф. дисс. … канд. филол. наук. – Ташкент, 1965. – 28 с.
6. Бегматов Э. Ўзбек тили антропонимикаси. – Тошкент: Фан, 2013. – 263 б.
7. Бегматов Э., Дўсимов З., Нафасов Т., Қорев С. Ўзбек тилшунослиги: тадқиқ йўналиши ва усуллари // Хива – Урганч, 1991. - № 1. – Б. 11.
8. Бегматов Э., Улуқов Н. Ўзбек ономастикаси терминларининг изоҳли луғати. – Наманган, 2005. – Б. 79.
9. Гинатулин М.М. К исследованию мотвации лексических единиц. – Алма-ата, 1973. – С.27.
10. Данилина Н.В. Нижнегородская антропонимия XIV-XVII веков. – Горький, 1986. – С.24.
11. Исмларнинг сирли олами. – Тошкент: Ўзбекистон, 2014. – 176 б.
12. Кадирова Х. Проблемы перемены эвфемизмов и дисфемизмов в художественном переводе. // ELMİ İŞ beynəlxalq elmi jurnal, AZƏRBAYCAN. -Baku, 2021. St: 17-22. DOI: https://www.doi.org/10.36719/2663-4619/71/17-22
13. Кадирова Х.Б. Приспособление стратегии и тактики дисфемизации политических понятий. // ИННОВАЦИИ. НАУКА. ОБРАЗОВАНИ. 2021/4/5, № 33. Ст. 924-930. https://www.elibrary.ru/item.asp?id=46168731
14. Наумов В.Г. Явления мотвации в системе диалекта (лексикологический аспект). – Томск, 1985. – С.17.
14. Носиров Ў. Ўзбек тилининг киши номлари ҳақида мулоҳазалар // Қарши ДПИ илмий асарлари. 17-китоб. – Тошкент, 1965. – Б. 194-197.
15. Омонтурдиев А. Профессионал нутқ эвфемикаси. – Тошкент: Фан, 2006. 27 Б.
16. Пастухова О.Д. От эвфемизма к дисфемизму. // Слово, высказывание, текст в когнитивным, прагматическом и культурологическом аспектах. Материалы VIII Международной научной конференции, Челябинск, 20-22 апреля 2016 года. Из-во: Энциклопедия. С. 329-331
17. Примов А. Ўзбек тили космонимларининг лисоний хусусиятлари: Филол. фан. номз. ... дисс. автореф. – Тошкент, 2009. – 24 б.
18. Раҳимов С. Хоразм минтақавий антропонимияси: Филол. фан. номз. ... дисс. автореф. – Тошкент, 1998. – 25 б.
19. Сатторов Ғ. Ўзбек исмларининг туркий қатлами: Филол. фан. номз. ... дисс. автореф. – Тошкент, 1990. – 21 б.

20.Худойберганов Р. Ўзбек антропонимияси тизимининг вариантдорлиги: Филол. фан. номз. ... дисс. автореф. – Тошкент, 2008. – 24 б.
21.Худойназаров И. Антропонимларнинг тил луғат тизимидаги ўрни ва уларнинг семантик-услубий хусусиятлари: Филол. фан. номз. ... дисс. автореф. – Тошкент, 1998. – 26 б.
22.Юлдашев Д. Атоқли отларнинг антропоцентрик тадқиқи. Филол.фан. докт. дисс. –Т., 2020.
23.Berezovich E.L. Russkaya onomastika na sovremennom etape: kriticheskie zametki //Izvestiya Akademii nauk. ser. lit-ты i yaz. T. 60, № 6. Noyabrь-dekabrь 2001. S. 34-46.
24.Sadiqov Z. Qadimgi turkiy realiyalar tarjimasi. Monografiya / Namangan: Vodiy Media, 2021. 120 bet.
25.Saralangan ismlar ma’nosi. Tuzuvchi Z.Hamdamova. – Toshkent: Meriyus, 2014-yil. 80 bet.
26.Saparniyazova M., (2023). ERGONOMICS AS A BRANCH OF ONOMASTICS. CURRENT RESEARCH JOURNAL OF PHILOLOGICAL SCIENCES, 4(05), 60–67. https://doi.org/10.37547/philological-crjps-04-05-13.

## TERMINLAR QAXRAMON NUTQINI INDIVIDUALLASHTIRUVCHI VOSITA SIFATIDA

**Jamoliddinova Dilnoza Mirxojiddinovna,**
*Qo‘qon davlat pedagogika instituti*
*Boshlang‘ich ta’lim fakulteti dekani,*
*filologiya fanlari doktori, professor*.

Badiiy matn yaratishda ijodkor o‘z badiiy niyatiga mos holda tilning barcha imkoniyatlaridan keng foydalaniladi. Bu jarayonda ijodkorga tilning fonetik, leksik, morfologik, sintaktik sathlari yordamga keladi. Tabiiyki, ekspressivlikni ifodalanishida tilning barcha sath birliklari ishtirok eta olsa-da, leksik sath birliklari bu borada alohida o‘ringa ega. Buning ustiga, matn qurilishini o‘rganishda leksik xususiyat favqulodda qimmatga molik. Terminlarning faqat bir ma’noni ifodalovchi so‘zlar ekanligi lingvistik adabiyotlarda o‘z ifodasini topgan. Lekin, kuzatishlarimiz asnosida badiiy asarlarda terminlarning obrazlilikni ifodalovchi vosita sifatida qo‘llanilganligini guvohi bo‘ldik. Bundan kelib chiqadiki, terminlar ham ko‘p ma’noda qo‘llanila olish imkoniyatlariga ega. Ma’lumki, til ekspressivlikni ifodalashning xilma-xil imkoniyatlariga ega. Bunday imkoniyatlarning kenglik darajasi tilning boyligini ham ko‘rsatadigan o‘ziga xos o‘lchovlardandir.

Terminlar badiiy matnda o‘rinlashib, nutqning to‘la anglanishi uchun zaruriy informatsiyalarni berish, tinglovchi yoki kitobxon uchun noaniq bo‘lgan o‘rinlarga aniqlik kiritish, izohlash, eslatish, his-tuyg‘ularni ifodalash kabi maqsadlarda qo‘llaniladi. Asar qahramoni bilan kitobxon o‘rtasida o‘ziga xos “sirdoshlik” illyuziyasini yaratadi. Qaxramon “aytmasa bo‘lmaydigan” gapini termin orqali go‘yo

kitobxonning qulog‘iga pichirlayotganday muhit yaratadi. Bu esa kitobxonning qahramonga nisbatan ishonchini orttiradi va yaqinlashtiradi. Ayrimlari kitobxonni “parda ortidagi sir”dan ogoh qilishga xoslangan bo‘lsa, ayrimlari yangi informatsiyaga tayyorlash vazifasini bajaradi. Ayrim terminlarda voqelikka nisbatan muallif yoki qahramonning ijobiy munosabati ifodalangan bo‘lsa, ayrimlarida kinoya va kesatiq yuklangan bo‘ladi. Terminlar badiiy matnda qahramonlarning nutqini individuallashtirish vositasi sifatida alohida ahamiyat kasb etishi bilan xarakterlanadi. Inchinun, yozuvchi kitobxon ko‘z o‘ngida qaxramonning qiyofasini to‘laqonli aks ettirish uchun uning nutqida o‘ziga xos tarzda terminlarni qo‘llaydi va o‘z oldiga qo‘ygan badiiy maqsadiga erishadi. Buni yirik so‘z san’atkori, mahoratli adib Asqar Muxtorning asari misolida tahlil qilamiz. Asqad Muxtorning “Bo‘ronlarda bordek halovat” nomli asarida konchilar hayotiga bag‘ishlab yozilgan. Asaring bosh qahramoni Zargarovuni o‘rab turgan muhit va uni qurshab turgan olam bilan birgalikda tasvirlangan. Shu jarayonda mahoratli adib qahramonning ichki ruhiy olami, yuragini ezayotgan og‘riqlarni terminlar vositasida poetik aktuallashtirishga erishgan: Uchastkada kimningdir beparvoligi bilan diametrik ikki xil quvurlar payvandlab ketilavergan ekan. Biri kengroq, biri torroq….

Fotima bilan bizning avariyamiz ham shunga o‘hshamaydimi? Zargarovning elkasiga turtib qo‘ydi.

- “Vodoprovodchi ! “Juda topding, lekin! - dedi zavq bilan.

- Sizlar haqiqatan ham ikki xil keladigan odamsizlar. Haqiqatning sababi ham shu miqyoslaringizda. “Avariya” , “kalibr” terminlarining poetik aktuallashishini filologiya fanlari doktori, professor H.Shamsiddinov o‘zining nomzodlik dissertatsiyasida tahlil qilib bergan. Asarning juda ko‘p o‘rinlarida yozuvchi Zargarovning fe’l–atvori va qiyofasini kitobxon ko‘z o‘ngida jonlantirish uchun pragmatik yukni terminlarga yuklaydi. Shu orqali qahramonning xarakterini va o‘ziga xos xususiyatlarini ochib beradi. Bu jarayonda adib “kalibr” terminidan muvaffaqiyatli foydalanadi va uni dialogik nutqqa o‘rinli keltiradi.

Jumladan:

- O‘l-a…kalibr, miqyos

- U katta gap . Hazillashmang . Nima deganingiz?

- Haziling nimasi? Kalibr masalasi ham juda katta gap, men senga aytsam.

Shu o‘rinda alohida ta’kidlash joizki, “kalibr“ termini orqali ifodalangan masalaning mohiyatini idrok etish uchun kontekstga murojaat qilamiz. Chunki, badiiy ma’no va faqat kontekstda yuzaga keladi, bunday ma’noni to‘g‘ri idrok etish uchun

ba’zan yaxlit jumla , ba’zan , supersintaktik birlik asarning bir bobi hatto tugal asar bilan tanishishga to‘g‘ri keladi.

Yuqoridagi dialogik nuqtda o‘rinlashgan “kalibr” terminining mohiyatini to‘laqonli anglash uchun asardan bir necha abzas yuqoridagi voqeaga e’tiborimizni qaratamiz. Chunki, termin o‘zidan oldingi parcha bilan vertikal aloqaga kirishyapti va natijada kitobxonga Zargarov bilan uning xotini Fotima o‘rtasidagi bo‘lib o‘tgan noxush voqealarga ishora beryapti.

Birgina “kalibr“ terminini Asqad Muxtor asarning har xil o‘rinlarida , turli badiiy maqsadlar hosilasi sifatida qo‘llaydi. Bu esa o‘z navatida asarning badiiy qimmatini oshirishiga katta zamin yaratgan. Aynan, bir o‘rinda asardagi bir qahramonning ishchan odamligini, lekin , uning bu ishchanligi faqat bir yoqlama bo‘lib, boshqa sohalar haqida hech qanday tasavvurga ega emasligini aslida dunyoqarashi tor ekanligini oddiy jumlalar bilan emas aynan “kalibr” termini vositasida mahorat bilan yumshoq tarzda ifodalashga erishgan:

Bilasanmi, Sanginovlar ishchan odam, lekin kalibri bo‘lak. Har kimning o‘z obyekti, o‘z plani, o‘z ma’suliyati .

Yana bir o‘rinda esa aynan shu “kalibr“ termini orqali asar qahramoni Zargarovning ishchan, qat’iyatli, fidoiy inson ekanligini o‘zgacha tarzda zargarona tasvirlashga erishgan va maqtovni orginal namunasini ko‘rsatib bera olgan:

-Sening kalibring haqiqatdan ham katta. Sen odamdagi andozalarga sig‘maysan. Hech qaysi jihatdan hatto, mana … muhabbatga ham.

Asqad Muxtor asarda qahramonlarning xarakterini, ularning o‘ziga xos fazilatlarini alohida chizgilar yordamida ta’riflamaydi. Ularningqanday inson ekanligi haqidagi xulosani kitobxonning o‘ziga havola etadi. Shu jarayonda jumboqning echimi sifatida terminlardan badiyatni ifodalovchi vosita sifatida foydalanadi. Qahramonlar nutqiga terminlarni kiritadi va shu terminlarni pragmatik ma’no o‘quvchi ko‘z o‘ngida obrazlarning ijobiy yoki salbiy xususiyatga ega ekanligini ro‘y-rost bor bo‘yicha namoyon etadi. Aqad Muxtorning o‘ziga xos dialekti va asarlarining muvaffaqiyat qozonishining siri ham aynan ana shunda. Masalan:

- O‘zimchi? O‘zim bormanmi yo yo‘qmanmi? Zapchast emasmanku, umrim bor, hayotim bor, uni men nega xazon qilishim kerak? Mening umrimning ham mustaqil mazmuni bo‘lishi kerak emasmi ?

Yoki yana bir qahramon

-Hayot o‘zi nima – bilasanmi? Hayot –ikki raqam orasidagi bir chiziq, akasi jonidan.

Xulosa sifatida ta’kidlash joizki, tabiiy-aniq fanlar va ijtimoiy-gumanitar fanlarda terminlarga qo‘yiladigan talablar bir xil emas. Badiiy matnda terminlar ekspressivlikni ifodalash uchun qo‘llaniladi va badiiy tasvir vositasiga aylanadi. Terminlar ham poetik aktuallashish imkoniyatiga ega bo‘lgan birliklardir. Faqatgina, ulardan mohirona foydalanish yozuvchidan juda katta mahorat talab etadi. Chunki badiiy asarga olib kirilgan har bir badiiy vosita badiiy asarning mohiyatini va uni tuzuvchining mahoratini xolis baholashga imkon yaratadi. Bu esa o‘z navbatida asarning badiiyligini ta’minlashga va yozuvchining g‘oyaviy maqsadini keng kitobxon ommasiga etib borishiga zamin yaratadi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**


1. Mahmudov N. Til tilsimi tadqiqi. -Toshkent, 2017.
2. Shamsiddinov H. Terminы v xudojestvennom rechi avtoreferat dissertatsii po filologii. -Tashkent, 1984.


## ЛИНГВОМАДАНИЯТШУНОСЛИК ТИЛ БИРЛИКЛАРИНИНГ МАДАНИЙ АҲАМИЯТИНИ ЎРГАНУВЧИ СОҲА СИФАТИДА


**Сайидирахимова Насиба Сайидмахамадовна**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Ўзбек тили ва мутоз шарқ адабиёти кафедраси доценти,*
*филология фанлари номзоди, доцент.*

**Икромбеков Отабек Илёсбек ўғли,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Лингвистика (шарқ тиллари) йўналиши 2-босқич магистранти.*


Ҳар бир инсон маълум маънода миллий анъаналарни ўзида мужассам этувчи муайян маданият, тил, тарих, адабиётга алоқадор саналади. Инсонлар, халқлар, мамлакатлар ўртасидаги иқтисодий-сиёсий, маданий ҳамда илмий алоқалар, халқаро-маданий коммуникатив жараёнлар тилшунослик соҳасида тилларнинг ўзаро муносабати ва тил маданияти ҳамда тилнинг миллий ўзига хос кўриниши каби қатор масалаларни юқорига кўтармоқда. Бу эса замонавий тилшуносликда тилшунослик ва маданиятшунослик ўртасидаги алоҳида специфик йўналиши ва предметига эга бўлган янги соҳа – лингвокультурологиянинг юзага келишига сабаб бўлмоқда.

Э.Сепир таъкидлаганидек, “Тил – маданиятни илмий нуқтаи назардан ўрганишда муҳим аҳамиятга эга бўлган асосий восита саналади” [3]. Шундай экан, у – тил менталитети, миллийлиги, тил руҳияти билан узвий боғлиқ равишда нутқий мулоқотни ташкил этишдаги миллий-маданий специфик

қоидаларни ўрганади ҳамда миллатнинг тилда акс этган ўзига хос миллий тил хусусиятларини аниқлайди.

“Тил-маданият” тушунчасига бўлган қизиқишнинг тобора ортиши эса терминологик қатлам таркибига кирувчи тушунчаларни аниқлаштиришни долзарб масала даражасига кўтармоқда. “Тил-маданият” тушунчаси инсоният ҳақида барча фанларни бир-бирига яқинлаштиради, чунки инсонни унинг тилидан ташқарида ўрганиш мумкин эмас. Жумладан, тил миллий маданиятнинг мавжудлигини ва асосий ифода шаклини ўзида намоён этади. Э.Сепир ёзганидек, “Маданиятни жамиятнинг ўйи ва фикрига қараб аниқлаш мумкин. Тил-тафаккур ифодасидир” [3].

“Тил-маданият” тушунчаларининг узвий алоқадорлиги дастлаб, В.фон Гумбольдтнинг ишларида кўринади. Унинг фикрига кўра, “Инсон бевосита: тил орқали ифодаланган предметлар билан ҳамоханг яшайди”[5]. Демак, предметлар, тўғрироғи, инсон қалбига жо бўлган борлиқ унинг тилида, маданиятида ўзига хос тарзда – миллий характерига боғлиқ равишда акс этади. Гумбольдт издошлари унинг “тил – маданият” ҳақидаги тушунчалари давоми сифатида, “борлиқнинг ифодаси - бу халқнинг руҳий ижодиёти орқали шаклланадиган ва айни дамда унинг миллий маданиятини ўзида акс эттирадиган ҳамда турли маданият ва миллатлар тилидан фарқланишига асос бўлувчи “оралиқ тил дунёси”, деб қарайдилар[5].

Лингвокультурология айнан мана шундай тил ва ўша тил яшаётган халқнинг маданияти мажмуасида юзага келган ўзига хос миллий тил бирликларини ўрганиш билан шуғулланадиган тилшуносликнинг мустақил соҳаси, дея оламиз.

XX аср охири XXI аср бошларига келиб тил ва маданият тушунчаси диққат марказида турган фанлар ўртасидаги алоҳида янги фан шиддат билан ривожланиб бормоқда. **Лингвокультурология**ни айнан мана шу ҳодисалар асосида юзага келган тилшуносликнинг алоҳида янги соҳаси сифатида эътироф этиш мумкин.

Бизнингча, лингвокультурология илмий фан сифатида қуйидаги қатор специфик ўзига хосликларга эга:

1. Лингвокультурология - маданиятшунослик ва филология (лингвистика) фанлари ўртасидаги алоҳида илмий фан саналади.
2. Лингвокультурологиянинг асосий вазифаси бу тил ва маданиятнинг ўзаро таъсири, алоқадорлиги жараёнида юзага келган бирликларни яхлит бир тизим асосида ўрганишдан иборатдир.
3. Унинг предмети – тил коммуникацияси тизимида юзага келган ва акс этган халқнинг маданий қадриятларига асосланган жамиятнинг миллий тил шаклидир.
4. Лингвокультурология жамиятнинг янгича турмуш тарзи, янгича тафаккури ва мамлакат маданиятининг турли соҳаларидаги маданий ҳаёти ҳақидаги ахборотлар ва қадриятларнинг янги тизимини ўзида аск эттирган тил бирликлари асосида иш юритади.

Шундай экан, она тилимизнинг халқаро миқёсдаги обрў-эътиборини юксалтиришда, уни миллий ва умумбашарий тушунчалар асосида тараққий этган тиллар сафига қўшишда ҳар биримиз тилимизга чуқур ҳурмат билан ёндашимиз керак. Зеро, тил бор экан, миллат барҳаётдир.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Турсунов У., Ўринбоев Б. Ўзбек адабий тили тарихи. -Тошкент, 1982.
2. https://xs.uz/uzkr/post/til-millat-kozgus.

## ОНА ТИЛИ – МИЛЛАТ МАЪНАВИЯТИНИНГ МУСТАҲКАМ ПОЙДЕВОРИ

**Мунира Kaxarova,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси бўлим бошлиғи, ф.ф.д. (PhD).*

Инсон туғилиб, илк бор бағрига олган онасининг меҳри ила боқиб, эркалаётган сўзларини тушунгандек термулади. Бу мурғаккина бола онасининг сўзларини тушунмасада бутун вужуди билан англайди ва қулоқ солади. У улғайган сари оила муҳитидаги мулоқотдан сўзларни ўрганади. Шу ўринда энг аввало у, онасидан ўзлаштирган сўзлари билан мулоқотга киришади. Шунинг учун ҳам тил тушунчасига миллати, дини, ижтимоий келиб чиқишидан қатъий назар, унга “она” сўзи қўшиб таърифланади. Демак, тилни она каби эъзозлаш ва эътибор бермоқлик лозим. Онамизни бошимизда кўтариб, қадр қилганимиздек, тилимизга ҳам ҳурматимиз чексиз бўлиши керак.

Тил – миллат кўзгуси, фахри, қалб изҳори ва имони масаласи. Ёмонлик билан бирга яхшиликни тарғиб этувчи восита ҳам тилдир. Зеро, Маҳмуд Қошғарийнинг: “Эрдам боши тилдур”, яъни “Барча эзгуликлар тилдан бошланур” 1 – деган таъкидлари ҳам тилга қаратилган. Шунингдек, маънавиятнинг кўзгуси бўлган она тилига бўлган муносабат шахснинг маънавиятга бўлган муносабатини ҳам белгилайди. Дарҳақиқат, мурғак қалб тил воситасида маънавиятга ошно бўлади ёки аксинча. Камол топаётган ёш авлодга она тилига эътибор ва эҳтиром, унга давлат тили сифатида қарашнинг масъулияти каби туйғуларни сингдириш ва мустаҳкамлаб бориш вазифаси ҳар биримизнинг олдимизга қўйилган мақсад ҳам ҳисобланади.

Ўз вақтида миллий қадриятларимизнинг асосий устуни бўлган она тилига юксак эътибор туфайли 1989 йил 21 октябрь куни ўзбек тилига давлат мақоми

[1] Мирзиёев Ш. Ўзбекистон халқига байрам табригидан. 2022 йил 21 октябрь.

берилди. Ўзбекистон Республикасининг “Давлат тили тўғрисида”ги қонуни қабул қилинди. Конституциямизнинг 4-моддасида ҳам давлат тили – ўзбек тили экани мустаҳкамлаб қўйилди. Шу сабабли ўзбек тилини давлат рамзлари қаторида турадиган ва қонун йўли билан ҳимоя қилинадиган муқаддас тимсоллардан бирига айлантирилди. Бу эътибор фақатгина байрам арафасида эмас, балки у ҳар куни кундалик ҳаёт тарзимизнинг асосини ташкил этиши лозим. Хорижий давлатларда ўзбек тилини тарғибот ва ташвиқотларини кучайтириш ҳам муҳим ҳисобланади. Бу эса юртимизга туристларнинг сони ошишига, мамлакатимизнинг имиджига ташқаридан ижобий таъсири ортади. Ўзбек тилини ўргатувчи электрон платформаларини яратилиши бугунги кунда ниҳоятда зарур. Бу борада АҚШ етакчилик қилаётганини, мамлакатга борувчилар учун ва борганларга инглиз тилини бепул ўргатувчи кўплаб электрон дастурларини кўришимиз мумкин. Тилимизни янада ривожлантириш учун АҚШ, Хитой, Япония каби давлатларнинг тажрибалари ўрганиб, амалиётга миллий маънавиятимизга хос бўлган вариантларини яратилиши керак.

Демак, Ўзбекистонда давлат тили – Ўзбек тили. Бу тилда сўзлашувчиларнинг умумий сони 50 миллиондан ортиқ бўлиб, уларнинг асосий қисмини Ўзбекистонда ва унга чегарадош бўлган мустақил давлатларда истиқомат қилиб турган ўзбек тилида сўзлашувчи ва ўзини ўзбек деб билувчи аҳоли ташкил қилади. Натижада тили, эътиқоди, урф-одатлари ва миллий сифатлари бир бўлган авлодлар яшаган ва яшаётган жўғрофий муҳит Ватанни ифода этади.

Хар бир инсон мана шу муқаддас неъмат она тилимизни улуғлаши, унинг софлиги учун курашиши, керак бўлса, ҳимоя қилиши керак. Айримлар эса кўзимизга бунинг аксини кўрсатмоқда. Сўнгги йилларда давлат тилига эътибор жиддий кучайтирилди. Бугун танқид қилишдан йироқда бўлиб, миллат тилининг мазмун-моҳияти, мавқеи ва келгусида қилиниши зарур бўлган таклиф ва тавсия ҳамда вазифалар ҳақида юрутмоқни лозим кўрдик.

Юртбошимиз 2019 йил 21 октябрда Ўзбек тилига давлат тили мақоми берилган куни муносабати билан ўтказилган тантанали маросимдаги нутқида “Кимда-ким ўзбек тилининг бор латофатини, жозибаси ва таъсир кучини, чексиз имкониятларини ҳис қилмоқчи бўлса, мунис оналаримизнинг аллаларини, минг йиллик достонларимизни, ўлмас мақомларимизни эшитсин, бахши ва ҳофизларимизнинг сеҳрли қўшиқларига қулоқ тутсин” дея, баралла айтгани, ҳар бир инсоннинг юрагида тилга бўлган меҳру муҳаббатини тўлқинлантирди. Бу сўзлар аслида, барчани ўзбек тилига бўлган эътибори ва

ҳурматини юксалтиришга қаратилган улкан чорлов даъвати бўлди. Ҳақиқатдан ҳам бугун ўзбек тилини билмоқ учун оналаримизнинг алласию, тарихимизда ёзиб битилган буюк аждодларимизнинг илмий ва маънавий меросига боқсин. Улар тилимизнинг софлигию ва бебаҳолигидан сўзлайди. Шунингдек, ушбу куни Давлат раҳбари “Ўзбек тилининг давлат тили сифатидаги нуфузи ва мавқеини тубдан ошириш чора-тадбирлари тўғрисида”ги Фармонни имзолагани ҳақида сўз юритди. Шу кундан бошлаб, 21 октябрь санасини юртимизда “Ўзбек тили байрами куни” деб белгиланди. Бу эса йиллар давомида кутилаётган катта янгилик бўлди. Чин маънода, бизга куч-қудрат берди.

Ўз тилини ҳурмат қилган маърифатли инсон ўзга халқларнинг она тилига ҳам чуқур ҳурмат билан қарайди. Буни мамлактимизда таълим жараёнларида етти тилда ташкил этилаётгани мисолида кўришимиз мумкин. Мамлакатимизда тил сиёсати тўғри ва холисона олиб борилаётгани ҳам айни ҳақиқатдир. Унинг талабларига кўра, юртимизда истиқомат қиладиган барча миллат ва элатларнинг тиллари, маданиятларининг ҳурмат қилиниши ҳамда ривожи учун барча шароит яратилган. Бу эса миллитимизнинг бағрикенглигидан нишона.

Кўнгимизда фахр ҳиссини оширган яна бир тарихий ҳодиса 2020 йил 23 сентябрь кунги Бирлашган Миллатлар Ташкилотининг Бош Ассамблеясининг 75-сессиясида Давлатимиз раҳбарини ўзбек тилида нутқ сўзлагани бўлди. Яқинда бўлиб ўтган Бирлашган Миллатлар Ташкилоти Бош Ассамблеясининг 78-сессиясида ҳам Давлатимиз раҳбари ўзбек тилида нутқини онлайнда кузатиб, ғурурландик. Албатта, бу улкан янгилик қалбимизни нурафшон этди. Бугун бу ҳақида ҳар бир даврада ғурур билан гапирилмоқда. Ҳаммамизга ибрат бўлди. Бунда ҳам ўзига хос ҳикмат мужассам. Халқаро минбарда ўзбек тилини жаранглаши нафақат юртимиздаги фуқароларни, ҳаттоки хориждаги ватандошларимизнинг қалбидаги миллий ғурурини қўзғатишга сабаб бўлмоқда.

Тил ҳақида яна ёзар эканмиз, у ҳар бир миллатнинг энг қадрли бойлиги, маънавий қиёфаси, маданияти, ички дунёсини акс эттирувчи муҳим воситадир. Тилнинг давомийлиги, умрбоқийлигини шу тилда сўзловчиларнинг миллий ғурури, куч-қудрати, адабиёти ва санъати белгилайди, десак хато бўлмайди. Бугун тилни ривожлантириш, юксалтириш барчанинг вазифаси ҳисобланади. Мазкур масалада барчамиз бирлашиб, “Она тили – миллат маънавиятининг мустаҳкам пойдевори” шиорини умуммиллий ҳаракатга айлантиришимиз керак. Маънавият устувор бўлган, у тарғиб этилган, ҳар бир инсон онгига сингдирилган жамиятгина мудом барқарордир.

Хулоса якунида шуни айтишимиз мумкинки, Абдулла Қодирийлар қандай даврда ижод қилди ва уларнинг ижоди қандай даврда намоён бўлди,

юзага чиқди? Улар ўз тили ва миллатини ҳурмат қилгани ва уни кўкка кўтаргани учун қандай балоларга йўликди? Буни унутиб бўладими? Япон, хитой, инглиз, рус, немис фуқароси юртимизга келиб, ўзбек тилини ўрганишга интилганда, биз нима учун четда қараб турибмиз, гўёки томошабинмиз. Бугун жидд-у жаҳд қилишимиз, бу борада уларга ўрнак бўлишимиз керак эмасми?!

Ҳа, “Тил билган – эл билади” дейди доно халқимиз. Бу борада буюк боболаримиз ибрат ва намуна кўрсатган Мусо Хоразмий, Абу Райҳон Беруний, Абу Али Ибн Сино, Имом Бухорий, Аҳмад Фарғоний, Маҳмуд Замахшарий, Алишер Навоий каби улуғ аждодларимиз ўнлаб тилларни пухта билганлари учун ҳам жаҳон илм-фанининг юксак чўққиларини забт этганлар. Албатта, кўп тилни билган – дунёни билади. Аммо бир нарсани унутмайлик. Ўзга тилни ўрганиш, ўз она тилини йўқотиш ҳисобига бўлмаслиги зарур. Йўқса, Абдулла Авлонийни таъкидлари ҳақиқатга айналаниши муқаррар. Зеро, тил – миллат фахри экан, фахрланиш кўзгусини синдирмайлик. Бу миллат бурчи. Мажбурияти. Имони!

## ОНА ТИЛИ МИЛЛАТНИНГ РУҲИДИР!

**Сайёра Чиниева,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси доценти,*
*Мумтоз шарқ филологияси факультети декани,*
*педагогика фанлари номзоди, доцент.*

**Раҳматова Муборакхон,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Мумтоз шарқ филологияси факультети*
*Филология (араб тили) йўналиши 2-курс талабаси.*

*“Дунёдаги қадимий ва бой тиллардан бири бўлган ўзбек тили халқимиз учун миллий ўзлигимиз ва мустақил давлатчилигимиз тимсоли, бебаҳо маънавий бойлик, буюк қадриятдир”.*

**Шавкат Мирзиёев**

Она тили – миллатнинг руҳидир. Тил - давлат тимсоли, мулки. Тилни асраш, ривожлантириш - миллатнинг юксалиши демак. Ўзбекистон Республикаси Конституциясида давлат тилининг мақоми ҳуқуқий жиҳатдан мустаҳкамлаб қўйилган. Шу тарика ўзбек тили мустақил давлатимизнинг

Байроғи, Герби, Мадҳияси қаторида турадиган, қонун йўли билан ҳимоя қилинадиган муқаддас давлат рамзига айланди.

Инсон ўз она тилини севиши, уни ардоқлаши, авайлаб асраши бу, ўзининг миллийлигини, қолаверса миллатини севиши ва уни қадрлаши билан тенг ҳисобланади. Ҳар қайси халқнинг турмуш тарзи, урф-одатлари, маданияти унинг она тилида ўз ифодасини топади. Тил ҳар бир миллатнинг кўзгуси, унинг ҳақиқий сарчашмасидир. Тил бор экан, миллат барҳаётдир. Бежиз тилни Онага қиёслашмайди. Чунки инсон ўз онасини кўрмасдан, унинг соф муҳаббатини, меҳрини туймасдан яшай олиши асло мумкин эмас.

Зеро, Ўзбекистон Республикаси Президенти Шавкат Мирзиёев, Ўзбек тилига давлат тили мақоми берилганлигининг 30 йиллиги муносабати билан сўзлаган нутқида: «Кимда-ким ўзбек тилининг бор латофатини, жозибаси ва таъсир кучини, чексиз имкониятларини ҳис қилмоқчи бўлса, мунис оналаримизнинг аллаларини, минг йиллик достонларимизни, ўлмас мақомларимизни эшитсин, бахши ва ҳофизларимизнинг сеҳрли қўшиқларига қулоқ тутсин» деб, бежиз таъкидламагандилар.

Тарихга назар. 1989 йил 21 октябрь… Айнан ушбу кунда ўзбек тилининг ҳақиқий жозибасини англашни бошлашга имконият берилди, яратилди. Ўзбек миллати учун дунёга йўллар, кенг майдонлар, юксак минбарлар, туйнуклар очилди. 2022 йил 21 октябрь… Ўзбек тилига давлат тили мақоми берилганлигига роппа-роса 33 йил тўлмоқда. Хўш, мана шу давр мобайнида ўзбек тилининг ҳақиқий жозибаси, унинг гўзаллигини дунёга танитиш учун қандай ишлар амалга оширилди? Ватанимиз, жонажон Ўзбекистонимиз кейинги вақтларда ҳар соҳада, ҳар жабҳада дунёнинг жадал ривожланаётган мамлакатлари рейтингларида юқори ўринларни қайд этиб келмоқда. Бунга, албатта, олиб борилаётган кенг қамровли ислоҳотлар, амалий натижалар сабаб бўлмоқда десак асло муболаға бўлмайди.

Она тилимиз, миллий тилимиз эса, мамлакат тараққиёти, жамият ривожида катта ўрин эгаллайди. Ҳар бир халқ, элатни миллий тилсиз тасаввур этиб бўлмайди албатта. Ваҳоланки, миллий тилда миллат руҳи яшайди, унинг бой тарихий қиёфаси, миллий қадриятлари, собит эътиқодлари акс этиб туради. Шу боисдан, она тилимизни асраб-авайлаш, унинг мавқеини янада мустаҳкамлаш, ривожлантириш мамлакат тараққиётнинг муҳим омили сифатида ёндашиш даркордир. Шу ўринда таъкидлаб ўтиш жоизки, Ўзбекистон Республикаси Конституциясида ўзбек тили мақоми ҳуқуқий жиҳатдан мустаҳкамланди.

Ўзбек тили ҳақидаги қонун қабул қилинганидан сўнг барча давлат ҳужжатлари ўзбек тилида юритила бошланди. Жаҳон адабиёти намоёндалари кенг тарзда ўз тилимизга ўгирила бошланди, рўзномалар ҳамда журналларнинг ўзбек тилида чоп этилиши йўлга қўйилди.  Бундан ташқари, 1993 йил 2 сентябрда «Лотин тилига асосланган ўзбек алифбосини тузиш тўғрисида»ги қонун қабул қилингандан сўнг, мамлакатимиз ҳар томонлама ривожланди ва жаҳон коммуникация тизимидан муносиб ўрин эгаллашига кенг йўл очди.

Шу ўринда, жаҳон статистик маълумотларига эътиборимизни қаратадиган бўлсак, дунёда 5600 дан ортиқ тиллар мавжуд бўлиб, бундан 200тасигина давлат тили сифатида қабул қилинган. Уларнинг орасида ўзбек тилининг борлиги унинг нақадар соф, мукаммал, пурмаъно ва жозибадорлигидан ёрқин далолат бериб туради. Россиялик тилшунос олима, профессор А. М. Козлянина «Ўзбек тили нафис ва мусиқа оҳангидек жозибадор» деб бежиз таъкидламаган эди.

Аммо, шу ўринда ҳар биримизда савол туғилиш табиий: наҳотки ўзбек тили ўзининг жозибадорлиги билан кўчаларимиздаги ёзувлардан жой ололмаса?! Минг афсуслар бўлсинки, шаҳар кўчаларидаги дўконлар, супермаркетлар, ҳар ҳил эълонлар, пештахтадаги ёзувлар, гўзаллик салонлари, турли ҳил осмонўпар бинолар, мактабгача таълим муассаларига, ўқув марказларига қўйилган номлар ўзбек тилида эмас. Балки бошқа тилларда ёзилганлигига гувоҳ бўламиз.

Бу ҳолат нақадар ачинарли бўлишига қарамай, биз бу билан бемалол яшаб, ишлаб, қолаверса кўникиб келмоқдамиз! Ваҳоланки, биз ўзбек миллатига мансубмиз, Ўзбекистонда яшаймиз, ва энг ажабналарли жойи шундаки, ўзбек тилига давлат тили мақоми берилганлигига 33 йил тўлиб турган бир вақтда шундай манзарага гувоҳ бўлиб турибмиз.  Ҳўш, нега ўзбек тилида номлай олмаймиз?

Бунинг учун ким айбдор: давлат органларими ёки ўзбек миллатими? Зеро дастхат энг аввало номларда намоён бўлади. Расмий матбуотимизда ҳам ўзбек тилига бўлган эътиборсизликка гувоҳ бўлишимиз мумкин. Аслини олганда, улар тилшуносларни жалб қилиб, ўзбек тилининг нақадар бойлигини халққа намоён этиши, янги сўз ва ибораларни ўзбекча талқинини жорий қилишда бош қош бўлишлари керакдир.

“Ўзбек тили камбағал эмас, балки ўзбек тилини камбағал дегувчиларнинг ўзи камбағал. Улар ўз нодонликларини ўзбек тилига тўнкамасинлар”, деб бежизга буюк адиб Абдулла Қодирий таъкидламаганлар.

Ўзбек тили АҚШ, Буюк Британия, Германия, Россия, Хитой, Ҳиндистон, Туркия ва шу каби бир қатор давлатларнинг 60 га яқин университетлари ва 100 дан зиёд мактабларида ўрганилаётган бир пайтда биз биноларимиздаги ёзувларни инглиз ёки рус тилларида номлаб ўтирганлигимизни қандай изоҳлаш ёки тушуниш мумкин?!

Шу ўринда, БМТ вакилларининг тил борасида келтирган далилларини келтириб ўтиш даркордир, яъни: “Қачонлардир одамлар сўзлашадиган тилларнинг сони 7 мингдан 8 мингтагача етган бўлса, бугунги кунда сайёрамизда 6 мингта тил мавжуд бўлиб, уларнинг 90 фоизи йўқолиб кетиш арафасида турибди.

Бу асосан цивилизация туфайли маданиятидан айрилаётган кам сонли миллатларнинг тилларидир. Бу тилларда сўзловчи аҳолининг айримлари ёзувга эга бўлса, айримлари бундан бебаҳрадир. Масалан, Африка тилларида сўзлашувчи аҳолининг 80 фоизи ҳамон ўз ёзувларига эга эмас. Лингвист олимларнинг фикрича, яна 25 йилдан сўнг ҳозир муомалада бўлган тилларнинг ўнтасидан биттаси сақланиб қолар экан”.

Зеро, буюк маърифатпарвар бобомиз Абдулла Авлоний ёзганидек: «Ҳар бир миллатнинг дунёда борлиғини кўрсатадурғон ойинаи ҳаёти тили ва адабиётидур. Миллий тилни йўқотмак миллатнинг руҳини йўқотмакдур».

Қачонки болалар ўз она тилларида ўқишни тўхтатар экан, ўша тил йўқолиб кетиш арафасига келиб қолади. Тилларни сақлаб қолиш бу ўша халқнинг маданияти, урф-одати, расм-русумларининг сақланиб қолинишини  англатади. Чунки, халқ тақдири тил тақдири билан бевосита боғлиқ. Тил ҳар бир миллат маданиятининг ўзагидир.

Шу сабабли ҳам тилнинг сақланиши халқ тараққиёти ва келажагини белгилайди. Тил халқни бирлаштиради, тарбиялайди, ўқитади, урф-одат, аньаналарини сақлайди. Шундай экан, она тилимизнинг халқаро миқёсдаги обрў-эътиборини юксалтиришда, уни миллий ва умумбашарий тушунчалар асосида тараққий этган тиллар сафига қўшишда ҳар биримиз тилимизга чуқур ҳурмат билан ёндашимиз керак.

Дунё тилларини сақлаб қолиш, маданий, интеллектуал мероснинг йўқ бўлиб кетиш хавфининг олдини олиш мақсадида БМТнинг Таълим, фан ва маданият масалалари бўйича ташкилоти (ЮНЕСКО) томонидан 1999 йил ноябрда “21 февраль – Халқаро она тили куни”, деб эълон қилинган. Мазкур сана дунёда тилларга бўлган эътибор ва ҳурматнинг рамзий маъносини ифодалаб келади.

Эътиборли жиҳати шундан иборатки, диёримизда давлат тилига бўлган эътибор ҳар қачонгиданда кучайди. Сунги вақтларда она тилимизни улуғлаш, унинг бой хазинаси, латофати, чиройи, жилоси ва таровати ҳамда нафосатини ёш авлодга етказиш мақсадида юртимизда атоқли шоир ва адибларимиз номларидаги ижод мактаблари барпо этилиб келинмоқда.

Хусусан, Ҳалима Худойбердиева, Ҳамид Олимжон ва Зулфия, Муҳаммад Ризо Огаҳий, Муҳаммад Юсуф, Исҳоқхон Ибрат, Абдулла Қодирий, Эркин Воҳидов, Абдулла Орипов, Ибройим Юсупов номидаги ижод мактабларида сабоқ олиб келаётган ёшлар ўзбек тили ва адабиёти, бадиий ижод сирларини чуқур ва мукаммал ўрганиши ҳеч биримиз учун сир эмас. Қолаверса, бунинг учун барча шароитлар ҳозир қилинган.

Хулосалаб шуни айтиш мумкинки, ҳар биримиз давлат тилига бўлган эътиборимизни кучайтирсак, давлат тилига эҳтиром ва садоқатни она Ватанга эҳтиром ва садоқат деб ёндашсак, ва энг асосийси, ушбу қарашни ҳаётимиз қоидасига айлантирсак, шунингдек бор вужудимиз, борлиғимиз, тану-жонимиз билан ҳис қилсак жонажон тилимиз барҳаёт бўладур.

Бундай ватанпарварлик ҳаракатини ҳар биримиз ўзимиздан, ўз оиламиз, маҳалламиздан, жамоамиздан бошлашимиз даркордир. Бу билан, ўзбек тилини ривожлантиришга бевосита улкан ҳисса қўшган бўламиз.  Зеро, Она тилимиз – миллатимизнинг руҳи, тарихимизнинг кўзгуси, миллий маънавиятимизнинг асосидир.

Шу билан бирга, барча билиши лозим бўлган жиҳат шуки, Она тили шунчаки сўзлашув воситаси эмас, балки Ватанга муҳаббат, миллий ифтихор, аждодларга ҳурмат ва шунинг баробарида авлодларимизга иззат рамзи ҳамдир. Ўз тилини асраб-авайлаган халқ ўзлигини ҳам асраб-авайлаган бўлади. Шундай экан, она тилимизни эъзозлаш, муносиб ҳурмат ҳамда эҳтиром кўрсатиш барчамизнинг муқаддас бурчимиз ва мажбуриятимиздир!

## ZAMONAVIY DUNYODA ONA TILI VA UNING SAQLANISHI

**Arifdjanov Zokir Toxirovich,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi katta o‘qituvchisi,*
*O‘zbekiston, Toshkent.*

Ona tilimiz bizning asosiy muloqot vositamiz va madaniy va shaxsiy o‘zligimizning asosiy tarkibiy qismidir. Biroq, zamonaviy axborot texnologiyalari va globallashuv dunyosida ona tillari tobora ko‘proq xavf ostida va yo‘qolib bormoqda. Ushbu maqolada ona tilining ma’nosi, uning jamiyatga ta’siri va ona tillarini asrab-avaylash va targ‘ib qilish yo‘llari ko‘rib chiqiladi.

Ona tilining ahamiyati nafaqat uning muloqot vositasi sifatidagi rolida, balki uning inson madaniyati va o‘ziga xosligi bilan bog‘liqligida hamdir. Ona tili madaniy an’analar, qadriyatlarni yetkazish va saqlash vositasidir. U avlodlarning jamoaviy tajribasini aks ettiradi va shaxsiy o‘ziga xoslikni shakllantirish, o‘z-o‘zini anglash va o‘z taqdirini o‘zi belgilash uchun asos bo‘lib xizmat qiladi.

Ona tili jamiyatga integratsiyalashuv va muloqotning muhim omilidir. Bu boshqa odamlarni yaxshiroq tushunishga yordam beradi, hissiy aloqa va uzoq muddatli munosabatlarni yaratadi. Til guruhlariga bo‘linish madaniyatlararo to‘qnashuvlar va tushunmovchiliklarga olib kelishi mumkin, shuning uchun ona tillarini saqlash va rivojlantirish milliy til jamoalarining tinch va uyg‘un yashashini ta’minlashda muhim rol o‘ynaydi.

Biroq, globallashuv va ingliz tilining universal mavjudligi sharoitida ona tillari turli tahdidlarga duch kelmoqda. Ko‘pchilik kundalik muloqotda, ayniqsa biznesda va internet platformalarida ingliz tilidan foydalanishni afzal ko‘radi. Bu ona tilini asta-sekin yo‘qotishga, uni g‘ayratsiz o‘rganishga va hatto unutishga olib kelishi mumkin.

Ona tilini asrab-avaylash va targ‘ib qilish uchun tegishli tadbirlar va dasturlarni amalga oshirish zarur. Ona tilining madaniy meros va milliy o‘ziga xoslikning bir qismi sifatidagi ahamiyatini anglash muhim qadamdir. Davlat va jamoat tashkilotlari ona tillarini o‘rganish, qo‘llash va rivojlantirish uchun sharoit yaratishi mumkin, masalan, ularni ta’lim dasturlariga kiritish va mahalliy til jamiyatlarini qo‘llab-quvvatlash orqali.

Shuningdek, zamonaviy ommaviy axborot vositalarida, jumladan, Internet va ijtimoiy tarmoqlarda ona tillarida kontent yaratish va tarqatishga ko‘maklashish zarur. Bu ona tilida musiqa, filmlar, kitoblar va boshqa san’at turlarini targ‘ib qilish bo‘lishi mumkin. Kundalik hayotda, jumladan, uyda, ishda va ijtimoiy tadbirlarda muloqot qilishda ona tilingizdan faol foydalanish ham muhimdir.

Maktab o‘quv dasturiga “ona tili” fanini kiritish, til to‘garaklari, madaniy-ma’rifiy tadbirlarni tashkil etish, ona tilini o‘rganish uchun ilovalar, onlayn resurslar va podkastlarni ishlab chiqish kabi raqamli texnologiyalardan foydalanish, ona tilidagi kitob va maqolalardan foydalanish imkoniyatini ta’minlash, til dasturlari va tashabbuslarini davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlanishi, ona tilidan foydalanish

huquqlarini hurmat qilish va himoya qilish kabi omillar albatta ona tilining rivojiga ijobiy ta’sir korsatadi.

Ona tili hayotimizda, jamiyatimizda, madaniyatimizda muhim o‘rin tutadi. Ona tilini saqlash va targ‘ib qilish til xilma-xilligini rivojlantirish, madaniyatlararo muloqot va madaniy o‘ziga xoslikni saqlash uchun zarurdir. Ona tilimizni asrab-avaylash mas’uliyati har birimizning zimmamizda va faqat birgalikdagi sa’y-harakatlar bilangina bu maqsadga erishish mumkin.

Ona tilini asrab-avaylash va targ‘ib qilishning bir qancha yo‘llari bor. Birinchidan, bu tilda gapirish va uni kundalik hayotda qo‘llash muhim. Biz bolalarga ona tilini o‘rgatishimiz, uni qo‘llashda qo‘llab-quvvatlashimiz, tilda kamol topishiga yordam berishimiz kerak. Boshqa ona tilida so‘zlashuvchilar bilan muloqot qilishda ona tiliga murojaat qilish va undan ish va ijtimoiy sohalarda foydalanishga harakat qilish foydalidir.

Madaniy va til tadbirlarini tashkil etish ham ona tilini asrab-avaylashga xizmat qilishi mumkin. Bular musiqiy konsertlar, adabiy o‘qishlar, teatrlashtirilgan tomoshalar va ona tili asosiy rol o‘ynaydigan boshqa tadbirlar bo‘lishi mumkin. Bunday tadbirlar ona tili va uning madaniy jihatlariga e'tiborni qaratishga yordam beradi.

Shuningdek, adabiyot, xalq og‘zaki ijodi va tarixini qo‘llab-quvvatlash va rivojlantirish muhim ahamiyatga ega. Buni kitoblarni o‘rganish va nashr etish, muzeylar va ko‘rgazmalar tashkil etish, shuningdek, tegishli mavzularni o‘rganish va ommaviy axborot vositalarida yoritish orqali amalga oshirish mumkin. Bunday chora-tadbirlar ona tili va uning ma'nosi haqidagi bilimlarni saqlash va tarqatishga yordam beradi.

Xalqaro hamkorlikni saqlab qolish muhim, chunki bu madaniyatlararo almashinuv va ona tilini rivojlantirishga yordam beradi. Tajriba, til dasturlari va loyihalarini almashish, xalqaro konferensiyalar va forumlarda ishtirok etish til xilma-xilligini mustahkamlashga yordam beradi va bizga boshqa tillar va madaniyatlarni o‘rganish imkonini beradi.

Ona tilini asrab-avaylash va targ‘ib qilish borasidagi bularning barchasi tillar xilma-xilligi, madaniyatlararo muloqot va madaniy o‘ziga xoslikni saqlashda muhim ahamiyatga ega. Bu jarayonda har birimizning o‘z o‘rnimiz va ona tilimizni asrab-avaylash mas’uliyatimiz bor va faqat birgalikdagi sa’y-harakatlar orqali bu maqsadga erisha olamiz.

# ЎЗБЕК ТИЛИНИНГ ДАВЛАТ ТИЛИ СИФАТИДАГИ МАҚОМИ

**Наргиз Джумаева,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси доценти, педагогика фанлари номзоди.*
*Тел.: 91 211 54 00.*

**Асқарова Севинч,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси Исломшунослик кечки таълим йўналиши 2-босқич талабаси*
*Тел.: 94 657 40 01.*

Ҳар бир миллат, ҳар бир халқ ўзининг муқаддас ҳисобланган тилига эга. Тил халқнинг, миллатнинг тарихи ва маданиятини ўзида мужассам этади. Айни вақтда у жамиятни ривожлантириш омили, миллатнинг ажралмас хусусияти ва давлатнинг суверенлигини кўрсатувчи белгилардан биридир.

Ўзбекистон Республикаси Конституциясининг 4-моддасида белгиланганидек, Ўзбекистон Республикасининг давлат тили ўзбек тилидир. Ўзбекистон Республикаси ўз ҳудудида истиқомат қилувчи барча миллат ва элатларнинг тиллари, урф-одатлари ва анъаналари ҳурмат қилинишини таъминлайди, уларнинг ривожланиши учун шароит яратади. Бу конституциявий қоида билан ҳуқуқий мақоми мустаҳкамланиб қўйилди.

Тарих гувоҳки, мана бир неча минг йиллардан бери она тилимиз ҳанузгача ўзининг аҳамиятини йўқотмай келмоқда. Ўзбек тилининг энг аҳамиятли жиҳати шундаки, у шундай ширали, ҳар бир қулоққа хуш ёқади, эшитган инсон энтикиб кетади. Жонажон тилимиз, шоир Миртемир айтганидек, ёшлигимизданоқ жон-у қулоғимизга сингиб кетган. Оналаримиз айтган аллалари-ю, бобо-бувиларимиздан эшитган эртак, ҳикоя, ривоят ва масаллар орқали юрагимиз туб-тубигача кириб борган, ўз навбатида она тилимизга, она ватанимизга муҳаббат уйғотган.

Шуни таъкидлаш кераккки, ўзбек тилига давлат тили мақомининг берилиши халқимизнинг миллий мустақилликка эришиш йўлидаги муҳим қадамларидан бири бўлган эди. Истиқлол йилларида мамлакатимизда барча соҳаларда бўлгани каби тилимиз тараққиётида ҳам муҳим ўзгаришлар юз берди. Ўзбек тилининг халқаро миқёсда обрўси ошди. “Давлат тили ҳақида”ги қонун она тилимизнинг бор гўзаллиги ва жозибасини тўла намоён этиш билан бирга, уни илмий асосда ривожлантириш борасида ҳам кенг имкониятлар яратди. Олимлар ва мутахассислар томонидан илм-фан ва турли соҳаларга оид энциклопедия ва луғатлар, дарслик ва ўқув қўлланмалари чоп этилди. Мумтоз

адабиётимиз намуналари, саксон мингдан зиёд сўз ва сўз бирикмасини, фан, техника, саноат, маданият ва бошқа соҳаларга оид атамаларни, шеваларда қўлланиладиган сўзларни ўз ичига олган беш жилдлик “Ўзбек тилининг изоҳли луғати” бу борада амалга оширилган ишларнинг энг муҳимларидандир.

Тил – миллат қиёфасининг бир бўлаги. Дунёдаги барча халқлар ўзининг миллий расмий тилига эга деб айтолмаймиз. Чунки бу халқнинг миллий мустақиллиги билан боғлиқ. Мутахассисларнинг сўзларига қараганда, бугунги кунда ҳар икки хафтада битта тил йўқолиб бормоқда. Бу ўз навбатида ўша тилда сўзлашувчи халқларнинг йўқолишини англатади. ЮНЕСКО вакилларининг сўзларига қараганда, қачонлардир одамлар сўзлашадиган тилларнинг сони 7 мингдан 8 мингтагача етган бўлса, бугунги кунда сайёрамизда 6 мингта тил мавжуд бўлиб, уларнинг 90 фоизи йўқолиб кетиш арафасида турибди. Бу асосан цивилизация туфайли маданиятидан айрилаётган кам сонли миллатларнинг тилларидир. Бу тилларда сўзловчи аҳолининг айримлари ёзувга эга бўлса, айримлари бундан бебаҳрадир. Масалан, Африка тилларида сўзлашувчи аҳолининг 80 фоизи хамон ўз ёзувларига эга эмас. Минглаб тиллардан таълим тизимида фойдаланишнинг имконияти йўқ. Интернетдан фойдалана олмайдиган тиллар ҳақида-ку айтмаса ҳам бўлади. Чунки янги технологияларнинг ривожланиши туфайли айрим халқлар ўз тилларидан кўра замонавий тиллардан фойдаланишга мажбур бўлмоқда. Бугун Интернет тилининг 81 фоизи инглиз тилига тўғри келади. Тўғри, авваллари ҳам тиллар пайдо бўлган, муаммолада бўлиб, маълум вақтдан сўнг йўқ бўлиб кетган. Лекин ҳозиргидек тилларнинг жадаллик билан йўқолиши тарихда кузатилмаган. Йўқолиб кетиш хавфида бўлган тилларнинг сақлаб қолиш йўлида амалга оширилаётган саъй-ҳаракатларнинг асосий мақсади ҳам маданиятлар ва тиллар хилма-хиллигини таъминлашдан иборатдир. Чунки айнан тил туфайли халқ ва элатларнинг маданияти, урф-одатлари сақланиб қолади, сайёрамизда яшаётган халқларнинг ўтмиши ва маданияти ҳурмат қилинади. Тилшунослар йўқолиб кетиш арафасида турган тилларни сақлаб қолишнинг имкониятлари ҳозирча қўлдан бой берилмаганини айтишади. Тилларни сақлаб қолиш учун эса, БМТ экспертларининг фикрича, бу тиллардан таълим тизимида кенг фойдаланишни йўлга қўйиш керак.

Тил – миллатнинг маънавий бойлигидир. Тил нафақат муаммола воситаси – балки халқнинг маданияти, урф-одати, унинг турмуш тарзи, тарихидир. Турли халқларнинг тилларига хурмат эса ўз навбатида ўзаро тушунишни, мулоқотларга имконият яратади. Тилларни сақланиб қолиши учун эса бу тилларни қўллаб-қувватлаш зарурдир. Айнан тил туфайли инсоният у ёки бу

халққа мансублигидан фахрланиб яшайди. Барча тилларни тан олиш ва хурмат қилиш тинчликнинг бирдан бир кафолатидир. Шу сабабли ҳам хар бир халқ ўз тили сақланиб қолиши учун ҳаракат қилади.

Қадимда халқлар ўз турар жойларидан мажбуран кўчирилганлари боис улар бошқа минтақаларда сўзлашувчи халқлар билан қоришиб кетиб, уларни тилларини ўзлаштиришга мажбур бўлган.

Қачонки болалар ўз она тилларида ўқишни тўхтатар экан, ўша тил йўқолиб кетиш арафасига келиб қолади. Тилларни сақлаб қолиш бу ўша халқнинг маданияти, урф-одати, расм-русумларининг сақланиб қолинишини англатади. Чунки, халқ тақдири тил тақдири билан бевосита боғлиқ. Тил ҳар бир миллат маданиятининг ўзагидир. Шу сабабли ҳам тилнинг сақланиши халқ тараққиёти ва келажагини белгилайди. Тил халқни бирлаштиради, тарбиялайди, ўқитади, урф-одат, аньаналарини сақлайди. Шундай экан, она тилимизнинг халқаро миқёсдаги обрў-эътиборини юксалтиришда, уни миллий ва умумбашарий тушунчалар асосида тараққий этган тиллар сафига қўшишда ҳар биримиз тилимизга чуқур ҳурмат билан ёндашимиз керак.

## ONA TILINI BILISH - OZLIKNI ANGLASH DEMAKDIR

**Abdurahmonov Mahmudxon,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Matnshunoslik va adabiy manbashunoslik*
*yo‘nalishi 2–bosqich magistri*
*Tel.: +998 90 5861644.*

Ilmiy rahbar: **Nizamova Feruza,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dosenti,*
*filologiya fanlari nomzodi*
*Tel.: +998 90 9047098.*

Inson uchun oliy ne’mat deb atalmish ona tili har bir millatning eng asosiy belgilaridan bo‘lib, prezidentimiz ta’kidlaganidek: “Ona tili o‘zlikni anglash, milliy ong va tafakkurning ifodasi, avlodlar va ajdodlar o‘rtasidagi ruhoniy-ma’naviy bog‘liqlik ustunidir”. Bu kurrai zamin osmonidagi porlab turgan yulduzlar kabi xalqlar ham ko‘p. Har bir xalq o‘z tili, milliy urf-odat, qadriyat va an’analari, o‘ziga

xos turmush tarzi bilan ajralib turadi. Chunonchi, xalqning, millatning o‘zligini anglashi, tarixini namoyon qilishida o‘z “Oliy zaboni” bo‘lmish ona tilining o‘rni beqiyosdir.

Darhaqiqat, inson dunyo yuzini ko‘ribdiki, o‘z ona tili bilan ko‘z ochadi, uyg‘onadi, ulg‘ayadi va kamolga yetadi. Shu til bilan yashab o‘tadi. Til inson kamolotida betakror ahamiyat kasb etadi. Ona tili eng ezgu fazilatlar, yuksak tuyg‘ular manbai hisoblanadi.

Davlat tili bayramining 31 yilligi arafasida Yurtboshimiz Shavkat Mirziyoyevning BMT Bosh Assambleyasining 75 sessiyasida jahon xalqlari oldida sof ona tilimizda baralla nutq so‘zlagani xalqimizni nihoyatda to‘lqinlantirdi, biz yoshlarga yana-da jo‘shqinlik ato etdi. Jahon hamjamiyatida esa tilimizga bo‘lgan hurmat, e’tibor, ishonch va qiziqish ortishiga xizmat qildi.

Tilimizni keng targ‘ib qilish, yosh himoyachilari bo‘lmish barkamol avlodni vatanparvarlik ruhida tarbiyalash, ularning har tomonlama yetuk insonlar bo‘lib kamol topishida ko‘maklashish, iqtidorlarini yana-da rivojlantirish maqsadida Muhammad Rizo Ogahiy, Abdulla Qodiriy, Hamid Olimjon va Zulfiya, Ibrohim Yusupov, Erkin Vohidov, Abdulla Oripov, Halima Xudoyberdiyeva va Muhammad Yusuf nomidagi ma’rifat maskani deb atalmish ijod maktablari tashkil bo‘lganligi va “Adiblar xiyoboni” majmuasining barpo etilishi milliy yuksalishdan darak beradi. Bu va shu kabi ma’rifat maskanlari til va adabiyotning yashnash va yuksalishning haqiqiy o‘choqlaridir. Bizning mana shunday serqirra ajdodlarimiz asarlarini o‘zbek tilida yozganlar va hanuzgacha bu an’ana davom yetib kelmoqda. Shonli tariximiz va boy madaniyatimiz bilan birga ajdodlar meroslari ham shu til vositachiligida bizga yetib kelishi davom etmoqda. Shu meroslar va an’analarni asrab-avaylash, kelajak avlodga ham yetkazish maqsadida qator ishlar amalga oshirilmoqda. Davlatimizning bayrog‘ini ko‘klarga ko‘tarishda o‘z hissasini qo‘shayotgan tengdoshlarimiz, aka-opalarimiz, biz yoshlar va ayniqsa, jahon mamlakatlarida sportchilarimizning g‘alabalari sharafiga o‘zbek tilida madhiyamiz yangrayotgani so‘z bilan ifodalab bo‘lmas, osmon qadar ishonchni yuksaltiradigan, ahillikka chorlaydigan ulkan yutuq, bu quvonch, bu faxr, bu iftixordir.

Tilimiz jozibasiga maftun bo‘lib, o‘zgacha qiziqish bilan o‘rganayotganlar ham talaygina. Tilimizning yana-da yashovchan va barhayotligini ta’minlash uchun o‘zbek tili taraqqiyoti yo‘lida hamfikr, hamkor bo‘lib, qo‘lni qo‘lga, kerak bo‘lsa jonni jonga berib bo‘lsa-da, birlashmog‘imiz darkor. Bu chorlov tashabbusi yoshlardan chiqishi ajdodlar izidan sobitqadamlik va vatanparvarlikdir. Shaxsiy namuna sifatida shuni aytishim mumkinki, o‘zim ham ko‘p badiiy asarlar, mumtoz adabiyotimiz namunalarini mutolaa qilaman. To‘lqinlanib, qalban jo‘shib kichik

yuragimdagi tug‘yonlarni she’r, hikoya va maqola tarzida qog‘ozga muhrlayman. Prezidentimizning besh muhim tashabbusi tarkibiga kiruvchi to‘rtinchi yo‘nalish ham “Kitobxonlik”, 2019-yil bunday olamshumul imkoniyatlardan unumli foydalanib talay maqolalar chop ettirishga muvaffaq bo‘ldim. Bu jo‘shqinlik, bu shijoat, bu g‘ayrat, bu ijodni men taraqqiyot yo‘lidagi yakdillik, ravnaq yo‘lidagi ahillik, tilimiz yashovchanligini ta’minlash yo‘lidagi jonbozlik deb bilaman. Xalqimizning duolari, bobo-buvilarimizning “Baraka top, jon bolam!”, degan so‘zlarining ona tilida yangrashining o‘zi eng katta baxtdir. Ota-onalarimizga bergan oq suti, to‘g‘ri tarbiyalari uchun aytilgan rahmatlar saodatdir.

Men o‘zbek millati va xalqining farzandi sifatida o‘z tariximizni, madaniyatimizni, an’ana va urf-odatlarimiz, milliy va umuminsoniy qadriyatlarimizni o‘z ona tilimizda angladim va shuni tushunib yetdimki, “O‘zligimiz timsoli-Ona tilimiz” deya bejiz aytilmas ekan.

Biz ishonamizki, shunday farzandlari bor xalqning tili hech qachon o‘lmaydi, aksincha gullab-yashnayveradi.

## OILA TARBIYASINING MAZMUNI BELGILASHDA ONA TILINING AHAMIYATI

**Shaximardonova Baxtigul Xo‘shboqovna,**
*Denov tadbirkorlik va pedagogika instituti*
*Maktabgacha ta’lim o‘qituvchisi,*

**Rajabova Mashhura,**
*Denov tadbirkorlik va pedagogika instituti*
*Maktabgacha ta’lim y o‘nalishi 2- bosqich talabasi.*

**Oila tarbiyasi** — oilada ota-ona, vasiy yoki katta kishilar tomonidan bolalarni tarbiyalash. Yosh avlodning har tomonlama rivojlanishida muhim o‘rin tutadi. Oila tarbiyasida doimiy tarbiyaviy ta’sirchan kuch — oilada ruhiy xotir-jamlik, samimiy munosabat, ota-ona obro‘sining yuqori bo‘lishi, bolalarga talab qo‘yishda oila kattalari o‘rtasidagi birlikning saqlanishi, bola shaxsini mehnatga tarbiyalashga alohida e’tibor berish, bolani sevish va izzatini joyiga qo‘yish, oilada qat’iy rejim va kun tartibini o‘rnatish, bolaning yosh va shaxsiy xususiyatlari-nl hisobga olish, boladagi o‘zgarishlarni kuzatib borish, undagi mustaqillikka intilish va tashabbuskorlik sifatlarini qo‘llabquvvatlash va h.k.

“Bolalarni tarbiyalamang, ular baribir sizga o‘xshab qoladilar. O‘zingizni tarbiyalang”. Ingliz maqol Hayot namunasi, muloqot namunasi, dunyoga munosabat - bu oilaning bolaga beradigan eng muhim narsasidir. Oila bolaning eng muhim psixologik ehtiyojlarini - xavfsizlik, muloqotni qondiradi. Bolalikda ishonch va sevgining birinchi saboqlarini o‘rganadi va hech narsa buning o‘rnini bosa olmaydi.

Bolaning rivojlanishida asosiy rol oila va ta'lim uslubiga tegishli. Oila tarbiyasining har bir uslubi shaxsning ma'lum bir turini shakllantirishga olib keladi. Bu oilada munosabatlar qanday o‘rnatilishi, uning katta vakillari tomonidan qanday qadriyatlar va manfaatlar birinchi o‘ringa qo‘yilishi, qanday bolalar bo‘lib ulg‘ayishiga bog‘liq. Oilaning iqlimi axloqiy iqlimga va butun jamiyat salomatligiga ta'sir qiladi. Bola kattalarning xulq-atvoriga juda sezgir bo‘lib, oilaviy tarbiya jarayonida olingan saboqlarni tezda o‘zlashtiradi. Muammoli oiladagi bolani qayta tarbiyalash deyarli mumkin emas.

"Ota-onalar farzandlariga ikkita narsa berishlari kerak - ildiz va qanot" JW Gyote.Oila bola rivojlanishining mikro muhitidir.Oila bolaning shaxsini faol shakllantiradi, chunki oila a'zolari o‘rtasidagi munosabatlar o‘ziga xos axloqiy va psixologik muhitni ta'minlaydi. Oila tarbiyasi - bu ma'lum bir oila sharoitida ota-onalar va qarindoshlarning kuchlari tomonidan shakllanadigan tarbiya va ta'lim tizimi, unga quyidagilar ta'sir qiladi: bolalar va ota-onalarning genetik moyilligi va sog‘lig‘i, moddiy va iqtisodiy ta'minoti, ijtimoiy mavqei, turmush tarzi, oila a'zolarining soni, oilaning yashash joyi, bolalarga munosabati.

Oilaning bolaga ta'siri boshqa barcha tarbiyaviy ta'sirlardan kuchliroq bo‘lib, yoshga qarab zaiflashadi, lekin hech qachon butunlay yo‘qolmaydi. Oila shaxsni ijtimoiylashtiradi, ta'limning barcha turlarida uning harakatlarining ifodasidir. Jamiyat a’zolari oiladan chiqadi: qanday oila – shunday jamiyat.

Oilaning vazifalari: bolaning rivojlanishi uchun maksimal shart-sharoitlarni yaratish, bolaning ijtimoiy-iqtisodiy va psixologik himoyasini ta'minlash, oilani yaratish va qo‘llab-quvvatlash, unda bolalarni tarbiyalash va keksalarga munosabatda bo‘lish tajribasini almashish; bolalarga o‘z-o‘ziga xizmat qilish va yaqinlariga yordam berishga qaratilgan foydali amaliy ko‘nikmalar va ko‘nikmalarni o‘rgatish, o‘z-o‘zini hurmat qilishni, o‘z "men" ni qadrlashni rivojlantirish.

Ota-onalar farzandlari tarbiyasini qarindoshlariga, tarbiyachilarga topshiradilar. Bunday tarbiya bolaning aqliy rivojlanishida namoyon bo‘ladi, u o‘zini baxtli va ota-onasiga muhtoj his qilmaydi.Gipo-saqlovchi tarbiya asotsial oilalarda yoki kasal bola nuqsoni tufayli hech qanday qadr-qimmatga ega bo‘lmagan oilalarda sodir bo‘ladi. Bu, shuningdek, ota-onaning munosabatiga bog‘liq bo‘lishi mumkin,

qachonki kattalar bolaga boshqacha munosabatda bo‘lishga harakat qilmaydi.

Demak, oilaviy tarbiyaning butun jarayoni ta'lim uslublariga bog‘liq."Oilaviy baxtning kaliti - mehribonlik, samimiylik, sezgirlik ..." Oilaviy tarbiyadagi xatolar alohida e'tiborga loyiqdir.Oilaviy ta'limning xatolari ota-onalarning xarakterli og‘ishlariga va ularning shaxsiy muammolarini bolalar hisobidan hal qilish istagiga bog‘liq.

“Bola - oilaning ko‘zgusi; quyosh bir tomchi suvda aks etganidek, ona va otaning axloqiy pokligi bolalarda ham o‘z aksini topadi. V.A. Suxomlinskiy Oila - bu bolaning hayot yo‘lidagi birinchi instantsiya.Oila o‘z farzandlariga madaniy va axloqiy qadriyatlarni idrok etadi va etkazadi.Ota-onalar bolaning birinchi ijtimoiy muhitini tashkil qiladi. Ular bola har kuni boshqaradigan namunadir.

«Kalila va Dimna», Yusuf Xos Hojibning «Qutadg‘u bilik», Mahmud Koshg‘ariyning «Devonu lug‘atit turk», Kaykovusning «Qobusnoma», Nizomulmulkning «Siyosatnoma», Nosir Xisravning «Saodatnoma», «Ro‘shnoyinoma», Sa’diyning «Guliston», «Bo‘ston» kabi asarlari ham borki, ularda oila tarbiyasi ijtimoiy turmushning eng muhim masalalari sifatida talqin etiladi.

Kaykovusning «Qobusnoma» hamda «Kalila va Dimna» kabi tarjima qilingan asarlardan bo‘lib, bu asar ham turkiy xalqlar madaniyatining buyuk bir durdonasi sifatida qabul qilindi. Tarixiy dalillaming shohidlik berishicha, asar muallifi Kaykovus «Qobusnoma»ni o‘z o‘g‘liga atab yozadi va kitobining nomini bobosi, Somoniylar davri hukmdorlaridan biri bo‘lgan Shamsul Maoliy Qobus ibn Vushmagir nomi bilan ataydi. Otaning o‘z o‘g‘li tarbiyasi va kelajagi uchun dasturilamal bo‘luvchi maxsus pandnoma asar yozishi hamda uni bobosi nomi bilan atashida ham o‘ziga xos sharqona oilaviy tarbiya tamoyili bor. «Ey farzand, umidim shuki, sen bu pandlami qabul qilgaysan. Bu bilan men otalik vazifasini bajo keltirgan bo‘lurman, deydi ma’rifatparvar ota Kaykovus.

Forobiyning «Fozil odamlar shahri», «Baxt-saodatga erishish haqida ko‘rsatmalar», «Baxt-saodatga erishish haqida», «Fuqarolik siyosati», «Davlat arbobining aforizmlari» kabi asarlarida jamiyatning kelib chiqishi, maqsad va vazifalari haqida falsafiy ta’limot- yaratdi, inson jamoalarining jamiyatda tutgan roli, davlat va oila, ulami boshqarish haqidagi ilmiy bilimlar tizimini yaratdi.

Sog‘lom avlod mamlakat kelajagini ta’minlovchi asosiy omil ekanini yaxshi anglagan Amir Temur raiyatining tinch-osuda hayot kechirishini, xonadonlaming daxlsizligini, yangi barpo 14 bo‘layotgan oilaning har jihatdan benuqson va poklik asosiga qurilishini davlat ahamiyatiga molik masala deb qaragan. «Tarbiyaning yana biri ota-onani hurmat qilish; buni bajarish uning uchun majburiyatdir. Bu ikkisiga

xizmatni birdek qil, xizmating qancha ortiq bo‘lsa ham, kam bil. Otang oldida boshingni fldo qilib, onang boshi uchun butun jismingni sadaqa qilsang arziydi!».

«Munshoat» asaridan shahzoda Badiuzzamonga yozgan xatidan o‘qiymiz: «Payg‘ambar... buyurubdurkim, tangri taolo rizosi ota rizosiga vobastadur (qo‘shilib ketadi, barobardir)» va tangri taolo g‘azabi ham ota g‘azabiga vobastadur. Bas, kishi ota rizosini hosil qilsa, tangri taolo fizosini ham hosil qilmish bo‘lg‘ay va ota g‘azabiga uchrasa, tangri taolo g‘azabiga uchramish bo‘lg‘ay. Mundoq bo‘lg‘andin so‘ngra kishi nechuk ota rizosidan ayru dam urg‘ay yo qadam qo‘yg‘ay. Va mashoyix (ulug kishilar) so‘zidurkim: «Otang - parvardigoringdur», bu jihatdinkim, tangri taolo seni yo‘qdin bor qilmoqqa vasila (vositachi) uldur va tufulyatdin shabob sinnig‘acha ul. Va Hakim Sulaymon ... so‘zidurkim, ota-qodiri qayyum (qudratli tarbiyachi) va ona roziqi marsum (qonuniy rizq beruvchi)! - deb aytadi.

Shunday qilib, bola shaxsini shakllantirishda oila etakchi rol o‘ynaydi. Oilaviy ta'limning quyidagi uslublarini ajratib ko‘rsatishimiz mumkin:"Zolushka kabi tarbiya" - ota-onalar bolaga nisbatan o‘ta sinchkovlik bilan qaraydilar, undan itoatkorlik, itoatkorlik, itoatkorlikni talab qiladilar, taqiqlarini buzganliklari uchun uni jazolaydilar.

Kattalar bolalar bilan birgalikda uy vazifasini bajaradilar, harakatlarda boladan mustaqillikni kutish bilan birga, bolalar unga yig‘lash, yordamsizlik bilan javob berishadi. Bunday bolalar qo‘rqoq, tartibsiz, qo‘rqinchli, zaif, ba'zan tajovuzkor yoki ziddiyatli yoki xayolparast bo‘lib o‘sadi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Muxsiyeva A. Oila pedagogikasi. O‘quv qo‘llanma. -Toshkent, 2018.
2. Xasanboyeva va b. Oila pedagogikasi. -Toshkent, 2017.
3. Munavvarov A.Q. Oila pedagogikasi. -Toshkent, 1994.

## YANGI O‘ZBEKISTONDA DAVLAT TILI VA NUTQ MADANIYATI MASALALARI

**Abdunabiyeva E’zoza Doniyor qizi,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Matnshunoslik va adabiy manbashunoslik yo‘nalishi 2-kurs talabasi.*

Ilmiy rahbar: **Azimova Lola,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi o‘qituvchisi, PhD.*

So‘nggi yillarda mamlakatimizda bo‘layotgan o‘zgarishlar orqali yurtimiz dunyo xalqlari orasida o‘z obro‘-etiborini topmoqda. Yangi O‘zbekistonni qurar ekanmiz, bu uchun barcha muammolarni haqiqatga tik qaragan holda bartaraf etmoqlik har bir soha vakillari va xalqimiz bajarishi kerak bo‘lgan vazifadir.

Bugungi kunda dolzarb masalaga aylanib kelayotgan aksar muammolar – o‘zbek tiliga ko‘rsatilayotgan ba’zi e’tiborsizliklar tufayli kelib chiqmoqda. Darhaqiqat, tilimizga davlat tili maqomi berilganiga 34 yil to‘ladi, bu degani bugungi Yangi O‘zbekiston o‘zining davlat tili, ya’ni o‘zbek tiliga ega va barcha o‘zbeklar bu tildan to‘laqonli foydalana olishi mumkin. Biroq, negadir, biz hamon o‘z tilimiz bo‘la turib, boshqa tilni afzal bilmoqdamiz. Yoshlar orasida chet tillarini o‘rganish ommalashib ketdi. Shunga ko‘ra, tilimizga anchagina yangi so‘zlar ham boshqa tillardan o‘zlashib qoldi. Ammo bu so‘zlarni tilimizda muqobil tarjimasi bo‘la turib, ko‘pgina insonlar ulardan foydalanishni istamashmaydi, ba’zilari esa o‘zbek tilidagi tarjimasini mutlaqo bilmaydi. Shuningdek, yoshlar o‘rtasida tilni buzib gapirish, unga rus, ingliz va boshqa tillarga mansub so‘zlarni qo‘shmasdan suhbat qurish an’anaga aylana boshladi. Bizningcha, ijtimoiy tarmoqlardagi yozishmalarga diqqat qilsak, siz-u biz tushuna olmaydigan so‘zlardan foydalanilayotganligiga guvoh bo‘lamiz. Ulardan ba’zilari ingliz tiliga: “Hater” (nafratlanuvchi, yomon ko‘ruvchi), “Negative/Positive”(salbiy/ijobiy), “OMG” (yo xudoyim), “See you” (ko‘rishguncha), ba’zilari rus tiliga: “Да” (ha), “Такой” (shunday), “Реально” (haqiqatan ham), “Подписчики” (obunachilar), ba’zilari esa, umuman tushunib bo‘lmaydigan “til”ga ya’ni qisqartmalarga mansub: “BN” (bilan), “KN” (keyin) va boshqalar. Ular nafaqat turli yozishmalarda ishlatilmoqda, balki og‘zaki nutqqa ham ko‘chib bormoqda va hatto bu borada qisqartmalarni ham aytish mumkin.

Afsuski, muammoning yechimiga jiddiy qaralmayotgani atrofga birgina nazar tashlashdayoq ko‘rinadi. Hayotimizda eng ko‘p foydalanadigan ommaviy axborot vositalari – televideniye, radio, ijtimoy tarmoqlarda, ko‘chalardagi turli e’lonlarda, ishxona hujjatlari, tibbiy varaqalar, ma’lumotnoma va boshqalarda nutqning me’yorlari unutib qo‘yilganligi, tilimizga davlat tili sifatida qaralmayotganligini misol sifatida ayta olamiz. “Davlat tili rasmiy amal qiladigan doiralarda o‘zbek adabiy tilining amaldagi ilmiy qoidalari va normalariga rioya etiladi”[1], degan moddani esa unutib qo‘ygandekmiz. Televideniyega uzatilayotgan ko‘rsatuvlar, film va seriallar, reklamalar, intervyu va reportajlar adabiy tilga muhtoj. Xalq esa ularni tomosha qiladi va o‘z-o‘zidan adabiy til unutila boshlaydi. Ko‘chalarimizda duch

[1] O‘zbekiston Respublikasi “Davlat tili to‘g‘risida”gi qonuni, 7-modda.

kelishimiz mumkin bo‘lgan har qanday yozuvlar davlat tili qanday o‘rinlarda ekanidan dalolat berib turadi. Turli do‘kon, tashkilot nomlari, e’lonlar davlat tilidan boshqa tilda yozilgan, o‘zbek tilida yozilganlari ham imlo xatolariga to‘lib yotibdi. O‘zbekistonda ishlab chiqarilayotgan mahsulotlarning aynan o‘zbekcha nom olganini ham deyarli ko‘rganimiz yo‘q. Shifoxonalarda esa tibbiy varaqa aynan qaysi tilda ekanligini anglab bo‘lmaydi (tibbiy terminlar nazarda tutilmayapti). To‘ldiriladigan varaqa o‘zbek tilida ishlab chiqilgan, bemor ma’lumotlari rus tilida to‘ldiriladi yoki aksincha. Dori retseptlariga esa “1 mahal, ovqatdan so‘ng”, deb yozish o‘rniga “1 раз в день, после еды”ni yozib qo‘ya qolishadi.

Ko‘pgina ish hujjatlari ham shu ko‘rinishda, aynan rus tilida yuritiladi. Biror joyga ishga kirmoqchi bo‘lganingizda esa ma’lumotnomangizda rus tilini (bugungi kunda ingliz tilini ham) bilish yoki bilmasligingizni kiritib o‘tasiz, bu sizning ishga qabul qilinish yoki qilinmasligingizni belgilab beradi. Bulardan xulosaga kelish mumkinki, davlat tilining qadrini faqatgina tilshunos, adabiyotshunos mutaxassislar bilishi kerak ekan-da?... To‘g‘ri, hamma ham butun umri davomida adabiy tildan foydalanmaydi, ammo nutq madaniyati, qayerda qanday til normalariga rioya etishni bilish har bir inson uchun yuzaga keladigan kundalik ehtiyojlar sirasiga kirishi kerak. Shuning uchun ham bugun darsliklarga bu mavzular kiritib o‘tilgan, endi esa uni to‘laqonli qabul qilish, singdira olish vazifalari ham o‘rgatuvchi ham o‘rganuvchi uchun muhimdir.

Shuningdek, nutq madaniyati deganda, faqatgina adabiy til normalariga rioya etgan holda so‘zlashni tushunish kerak emas. Nutqning to‘g‘riligi faqat uning grammatik meyorlari bilan o‘lchanmaydi. Jumladan, bu borada olim Skvorsov “Nutq madaniyati” tushunchasi bir tomondan nutqning adabiy til me’yorlariga mos kelish darajasini bildirsa, ikkinchi tomondan, tilshunoslik fanining madaniyat quroli bo‘lgan adabiy tilni mukammallashtirish maqsadida me’yorlashtirish muammolari bilan shug‘ullanuvchi sohadir", - degan edi [1].

Nutq, gapirilayotgan vaqti, o‘rniga qarab badiiylikni, ilmiy va rasmiy xususiyatlarni o‘zida mujassam ettirishi lozim. Siyosiy yig‘ilishlarda, ish joylarida badiiy she’r yoki hikmatlardan so‘zlab ketish, hurmat bilan gapirilishi kerak bo‘lgan insonga mensimay muomala ko‘rsatish har kimni ham e’tiborini tortadi va buni yaxshi deb bo‘lmaydi. To‘g‘ri nutq uslubini tanlay olish va fikrni aniq, ravon ifoda etish esa hammaning ham qo‘lidan keladigan ish emas.

Inson qadri, unga bo‘lgan muomala qadim zamonlardan beri uning aytgan gaplari, so‘zi bilan o‘z qadrini topgan, go‘zal nutq sohiblari e’zozlanib, hatto ulardan dars olishgan. Bugun esa negadir bu vaziyatning aksini ko‘rmoqdamiz, balki bu o‘z

Yana bir shirinlikning nomi murabbo bo‘lib, bu so‘z ham rab tilidan o‘zlashgan. Murabbo mevalardan shakar qushib tayyorlanadigan shirinlik turini anglatadi. Qanday mevadan tayyorlanishiga ko‘ra murabboning olcha murabbo, behi murabbo, anjir murabbo, olma murabbo, uzum murabbo, olxo‘ri murabbo, qulupnay murabbo kabi turlarini anglatuvchi nomlar mavjud.

Xullas, o‘zbek tili taom mikromaydoni tarkibidan arab tilidan o‘zlashgan leksik birliklar ham o‘rin olgan bo‘lib, qabul qiluvchi tilning fonetik qoidalariga moslashtirilgan.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Ўзбек тилининг изоҳли луғати. 5 жилдлик. – Тошкент, 2006, 3 жилд. – Б. 237.
2. Маҳмудов К. Ўзбек тансиқ таомлари. – Тошкеннт, 1989. – Б. 181.
3. Кўрсатилган луғат. 3 жилд. – Б. 237.
4. Раҳматуллаев Ш. Ўзбек тилининг этимологик луғати. – Тошкент, 2003. – Б. 192.
5. Ўзбекистон Миллий энциклопедияси. – Тошкеннт, 2000, 11 жилд. – Б. 373.

## АҲМАД ИБН МУҲАММАД АЛ-ҲАНАФИЙ АЛ-БУХОРИЙ “ХИЗОНАТ АЛ-ФАТАВО” АСАРИНИНГ ТУРКИЯ ФОНДЛАРИДАГИ НУСХАЛАРИ ХУСУСИДА

**Саидакбарова Нилуфар**,
*ЎзХИА, 1-босқич магистранти*

Илмий раҳбар: **Сагдуллаева Дилфуза Каримуллаевна,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Мовароуннаҳр ва Хуросон илм-маърифат, маданият ҳамда тамаддун бешиги сифатида бутун дунёга машҳур. Айниқса, Бухоро, Самарқанд, Хоразм ва Шош ўлкалари ўз бағрида етук алломаларни тарбия қилган. Бугунги глобаллашув жараёни жадал кечаётган бир даврда улар қолдирган турли соҳалардаги илмий мероснинг аҳамияти беқиёс.

Мана шундай қимматли манбалардан бири – Аҳмад ибн Муҳаммад Ҳанафийнинг “Хизонат ал-фатаво” асаридир. XII асрларга оид бу манба муҳим фиқҳий асар бўлиб, ўзида кўплаб нодир фатволарни жамлагандир.

Муаллифнинг тўлиқ исми Аҳмад ибн Муҳаммад ибн Абу Бакр ал-Ҳанафий Бухорий (ваф. 522/1128) бўлиб, ўз даврининг етук фақиҳларидан бўлган. Адабиётларда Аҳмад ибн Муҳаммаднинг ҳаёти ҳақидаги маълумотлар кам учрайди.

Хожи Халифанинг “Кашф аз-зунун” асарида қуйидагича маълумотлар келтирилади: “Аҳмад ибн Муҳаммад ибн Абу Бакр ал-Ҳанафийнинг туғилган

йили номаълум. Унинг “Мажмаъ ал-фатаво” асари мавжуд бўлиб, муаллиф уни қисқартирган ҳолда “Хизонат ал-фатаво” деб номлайди. Мазкур асарда “Мажмаъ ал-фатаво”даги ажиб ва нодир фатволар қисқа, шунингдек, анъанавий фиқҳий масалаларнинг кетма-кетлиги бузилмаган ҳолатда келтирилади. “Мажмаъ ал-фатаво” асари эса таниқли олимларнинг фатволари асосида ёзилган бўлиб, хусусан, уни таълиф қилишда Садри Шаҳиднинг “Фатаво Кубро” ва “Фатаво Суғро” асари, Абу Бакр Муҳаммад ибн Фазл Бухорий, Муҳаммад ибн Валид Самарқандий, Имом Ато ибн Ҳамза Нотифий, Абул Ҳасан Рустағфинийларнинг “Фатаво” асарлари, Имом Абул Қосимнинг “Мултақот” асари, Шайхул Ислом Алоуддиннинг “Туҳфатул фуқаҳо” асари, Имом Жассоснинг “Ғарибур рувот”, “Мунтақо” ва “Шарҳул Мунтасаб” асарлари, Зоҳириддиннинг “Жомеъ” ва “Бадиъ ал-аъйн” асарлари, шунингдек, Мавло Абу Суъуд, Ибн Камол, Жуйизода ҳамда Мавло Саъдийларнинг фатволаридан фойдаланилган”[1].

“Хизанат ал-фатаво” асари “Мажмаъ ал-фатово”[2] асарининг қисқартмаси бўлиб, Аҳмад ибн Муҳаммад Бухорийдан дўстлари ва замондошлари “Мажмаъ ал-Фатаво” асаридаги кам учрайдиган, нодир ҳамда долзарб бўлган мавзуларни алоҳида жамлаб беришини илтимос қиладилар. Ўша даврда халқ ва зодагонлар ўртасида кураш авж олиб, шариат заифлашувига сабаб бўлган эди. Шунга кўра, муаллиф “Мажмаъ ал-Фатаво” асаридан “Хизонат ал-фатово” асарини таълиф қилишга қарор қилади.

Асар ўзида ҳанафийлик мазҳабининг долзарб ва фойдали масалаларини аниқ, тушунарли ҳолда жамлаган ҳамда кўплаб ҳуқуқшуносликка доир манбаларининг хулосаси дея эътироф этилади. Шу сабабдан асарнинг турли асрларда кўчирилган қўлёзма нусхалари кўплаб топилади. Биргина Туркиянинг ўзида асарнинг 40 га яқин нусхаси мавжуд. Хусусан, олим, султон ва мансабдор шахслар ўзлари учун буюртма асосида котибларга “Хизонат ал-Фатаво”ни тез-тез кўчиртириб турганлар. Шахсий кутубхоналарида бу асарга алоҳида ўрин ажратганлар.

Ҳозирги кунда  Аҳмад ибн Муҳаммад ибн Абу Бакр Ҳанафийнинг “Хизонат ал-Фатаво” асари қўлёзмаси нафақат миллий кутубхоналаримиз, балки жаҳон фондларида ҳам сақланиб келинмоқда. Асарнинг турли даврларга оид нусхалари Франциянинг “BULAC” [3] кутубхонасида 1 та, Саудия Арабистонининг “Вақфия” [4] кутубхонида 1 та ҳамда Туркияда 38 та –

[1] حاجي خليفة. كشف الظنون عن اسامي الكتب والفنون. ج.١.- بيروت: دار احياء التراث العربي ١٩٤١ - ٨٠٣ ــص
[2] مكتبة الشاملة
[3] https://archive.org/details/MS.ARA.1966/page/n59
[4] https://mawdoo3.com/المكتبة_الوقفية_للكتب_الإسلامية

“Süleymaniye Kütüphanesi”да 27 та, “Bursa İnebey Kütüphanesi”да 2 та, “Bursa İnebey Kütüphanesi”да 1 та, “Millet Kütüphanesi”да 2 та, “Milli Kütüphane”да 2 та, “Balıkesir Kütüphanesi”да 1 та, “Beyazıt Kütüphanesi”да 1 та, “Konya Yazma Eserler Bölge Müdürlüğü”да 1 та, “Nuruosmaniye Kütüphanesi”да 1 та нусхада сақланади[1].

Туркиянинг “Bursa İnebey Kütüphanesi”[2]даги 297.55/Fetvâlar таснифи асосида 33127-рақамдаги нусха алоҳида ўрин тутади. Чунки бу нусха муаллиф яшаган ва вафот этган (ҳижрий 522 йил) даврига яқинроқ нусха ҳисобланади. Асарнинг мазкур нусхаси ҳижрий 709 йили Али бей Усмон ал-Уший томонидан насх хатида кўчирилган. Қолган нусхалар кейинги асрларга оид бўлиб, уларнинг ким томонидан ва қаерда кўчирилгани номаълум.

238 бетдан иборат қўлёзманинг муқоваси қизил чармдан бўлиб, усти гулли мато билан ғилофланган. Бу нусханинг умумий ҳолати яхши эмас, варақларини қурт еган, аксар саҳифалари сарғайган ва моғор билан қопланган. Ҳажми 178x145-130x104 мм. Саҳифадаги матнларнинг ўртача қаторлари сони 17 тани ташкил этади.

Мазкур нусханинг мундарижаси асарнинг аввалига жойлаштирилган бўлиб, у Таҳорат боби билан давом этиб, Жиноятлар бобида тугайди. Асар басмала ва муаллиф муқаддимаси билан бошланади ҳамда унга асос бўлган манбалар санаб ўтилган. Ушбу китобнинг мутолааси ҳар замон ва маконда осон бўлиши ва ёдлашга қулай бўлиши эътиборидан қисқартирилгани. Мавзулар алоҳида фасл қилиниб, тўқ қорада ёзилган. Хатбошиларга белги қўйилган. Матн четкаларида қисқа ҳошия ҳам мавжуд. Асарнинг охирига колофон қўйилган. У ерда котиб исми ва кўчирилган сана қайдланган.

Таъкидлаш жоизки, асарнинг бошқа нусхалари ҳам таҳорат китобидан бошланса-да, айримлари васият, мерос, куфр лафзлари, ҳадис илми фойдалари каби мавзулар билан ниҳояланади. Саҳифалари ҳам турлича. Масалан, “Millet Kütüphanesi”даги 1018-тўплам, 159167-рақамдаги нусха таълиқ хатида, 130 бетни ташкил этади. Матн қаторлари сони ўртача 29-30 тани ташкил қилади. Таҳорат китобидан бошланиб, ҳадис фойдалари китобида тугатилган. Басмала ва ҳамд билдан бошланган. Мавзу ва фасллар қизил сарлавҳа билан ёзилган. Хатбошилар алоҳида белги билан кўрсатиб ўтилган. Асар четида қисқа ҳошия мавжуд. Асарнинг охирида колофон ва муҳр бор. Асарнинг ҳолати яхши. Кўчирилган йили ва котиб исми номаълум.

[1]https://portal.yek.gov.tr/works/search/full?key=خزانة%20الفتاوى

[2] https://portal.yek.gov.tr/works/detail/33127

“Millet Kütüphanesi”даги 159166-рақам билан сақланувчи 243 бетдан иборат 1017-тўплам, Шайх ул-ислом Файзуллоҳ номли кишининг шахсий кутубхонасига тегишли  бўлиб, настаълиқ хатида кўчирилган. Матннинг қаторлари 19 тани ташкил қилади. Матндан олдин мундарижа қўйилган. Басмала ва муаллифнинг муқаддимаси мавжуд. Таҳорат китобидан бошланиб, ҳадис илми фойдалари китобида тугатилган. Мавзу ва фасллар қизил сарлавҳа билан ёзилган. Хатбошилар алоҳида белги билан кўрсатиб ўтилган. Асар четида қисқа ҳошия мавжуд. Асарнинг охирида колофон ва варақ юқорисида мухр бор. Асар ҳижрий 1044-йил Жумаду-л-охир ойининг охирларида кўчирилган бўлиб, сақланганлик ҳолати яхши.

355647-библиографик рақамли “Süleymaniye Kütüphanesi”даги нусха 256 бетдан иборат бўлиб таълиқ хатида кўчирилган. Китоб ўлчами 260x176-200x130 мм.ни ташкил қилади. Асарнинг муқоваси мавжуд бўлиб, усти накш билан безатилган. Султон Аҳмадхон исмли кишининг вақфи эканлиги ҳақида мухрда кўрсатилган. Китобга мундарижа қўйилиб, ҳар бир бобнинг фасллари алоҳида ёзиб чиқилган. Таҳорат китобидан бошланиб, мерос китобида тугатилган. Анъанавий басмала, ҳамд ва наът қисмлари мавжуд. Муаллифнинг муқаддимаси келтирилмай, мавзу тўғридан-тўғри бошланиб кетган. Мавзу ва фасл номлари қизил сарлавҳа билан ёзилган. Хатбошилар алоҳида белги билан кўрсатиб ўтилган. Асар четида қисқа ҳошия мавжуд. Асарнинг охирида колофон ва юқоридаги мухр бор. Котиб Муҳаммадбей Мустафо ҳижрий 1099-йил, муҳаррам ойининг охирида кўчирган.

Хулоса ўрнида шуни айтиш мумкинки, асар қўлёзма нусхалари ҳажми, матни, услуби ва тузилиш принципи билан бир-биридан фарқ қилади. Қўлёзманинг макропропозицияси бир хил бўлса-да, бироқ нусхалар алоҳида ва мустақил асарга ўхшайди. Асарнинг бугунги кундаги аҳамиятини ҳисобга олган ҳолда, барча нусхаларни қиёсий ўрганиш, илмий-танқидий матнини тузиш ҳамда ундаги фатволарни интерпретацион услубда таҳлил қилиш матншунослик ва манбашунослик соҳаси ривожига хизмат қилади.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. حاجي خليفة. كشف الظنون عن اسامي الكتب والفنون. ج.١.- بيروت: دار احياء التراث حاجي خليفة. كشف الظنون عن اسامي الكتب والفنون. ج.١.- بيروت: دار احياء التراث العربي ١٩٤١ - ٨٠٣ – ص
2. https://www.bulac.fr/
3. https://istanbul.ktb.gov.tr/TR-290862/fatih-merkez-kutuphanesi.html
4. https://islamansiklopedisi.org.tr/nuruosmaniye-kutuphanesi
5. https://www.quranicthought.com

## ZAMAXSHARIY “AL-MUFRAD VA-L-MUALLAF” ASARI ARAB TILI GRAMMATIKASIGA OID MUHIM MANBA

**Ismoilova Munira Mirzabek qizi**,
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi, 1-bosqich magistranti.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Ma‘lumki, Mahmud Zamaxshariyning ilm-fanga, xususan, arab tili grammatikasi rivojiga qo‘shgan hissasi beqiyos. Shunday bo‘lishiga qaramay olimning ko‘plab asarlari hali ilm-fanda to‘liq o‘rganilmagan. Zamaxshariyning o‘zbek matnshunosligi va manbashunosligida hali hanuz tadqiqot obyekti bo‘lmagan asarlaridan biri bu – “al-Mufrad va-l-muallaf” asari hisoblanadi. Ushbu asar arab tili grammatikasining nahv, ya’ni arab tilshunosligining sintaksis qismiga bag‘ishlangan.

Ushbu asarning dunyo fondlarida bizga ma’lum 5 ta nusxasi mavjud bo‘lib, ular quyidagilardir:

1. Ko‘prulu nusxasi – bu nusxa asarning asl qo‘lyozmasi hisoblanadi.

Ushbu nusxa Istanbuldagi Ko‘prulu kutubxonasi fondida saqlanadi. Risola fondda 1/1393 raqami ostida saqlanayotgan majmua tarkibidan joy olgan. Majmua 13 ta risoladan iborat bo‘lib, “Al-Mufrad va-l-muallaf” asari majmuaning ilk asari hisoblanadi. U majmuaning 1-sahifasidan boshlanib, 9-sahifasida tugaydi. Satrlar soni 17 tani tashkil qiladi. Har bir satrdagi so‘zlar soni o‘rtacha 11 ta so‘zdan iborat. Asardagi mavzular qalin harflar bilan yozilgan. Ushbu qo‘lyozma asarning mo‘tabar nusxasi hisoblanib, uning qiymati qadimiyligidadir. Asarning Ko‘prulu nusxasi hijriy 635-yil ( milodiy 1238-yil ) Bag’dodda ko‘chirilgan. Qo‘lyozma kotibi Abu Is’hoq Ibrohim bin Yahyo bin Abi Hifoz al-Maknasiy bo‘lib, u nahv olimi hamda faqih bo‘lgan.

2. Eron nusxasi.

Asarning ushbu nusxasi Eron poytaxti Tehron shahridagi “Majlis shuro” kutubxonasi fondida saqlanadi. “Al-Mufrad va-l-muallaf” risolasi joy olgan majmua 4 ta asardan iborat bo‘lib, ushbu majmuaning inventar raqami 5296 hisoblanadi. Mazkur risola majmuada ikkinchi bo‘lib kelgan, qo‘lyozmaning 6-sahifasidan boshlanib, 13-sahifasida tugaydi. Satrlar soni 9 tani tashkil qiladi. Har bir sahifadagi o‘rtacha so‘zlar soni 11 ta. Mavzular qalin harflar bilan yozilgan. Qo‘lyozmani yozishda qora va qizil siyohdan foydalanilgan. Qo‘lyozmaning birinchi va ikkinchi

sahifalarida ko‘plab izohlar mavjud bo‘lib, ular satrlar orasiga yozib ketilgan. Qo‘lyozmaning har bir sahifasida poygir mavjud. Eron nusxasi hijriy 726-yil, milodiy 1325-yili Muhammad bin Sulaymon bin Bahromvayh tomonidan ko‘chirilgan.

3. Misr nusxasi.

Ushbu qo‘lyozma nusxa Misrning Qohira shahridagi “Daru-l-kutubu-l-misriy” kutubxonasi fondida saqlanmoqda. U 5 ta risoladan iborat bo‘lgan 1592-raqam ostida saqlanayotgan majmua tarkibiga kiradi. Ushbu risola majmuaning avvalidan joy olgan. Asar qo‘lyozmaning 1-sahifasidan boshlanib 5-sahifasida tugaydi. Qo‘lyozma yozuvi aniq shaklda yozilgan. Bir sahifadagi satrlar soni 19 tani, o‘rtacha so‘zlar soni esa 17 tani tashkil qiladi. Asardagi mavzular qalin yozuvda yozilgan.

Ushbu qo‘lyozmani ko‘chirgan kotib Ahmad bin Muhammad Shams al-Xiyuqiy al-Xorazmiy hisoblanadi. Asarning Misr nusxasida kotib tomonidan yozilgan hoshiyalar, tuzatishlar, izohlar uchraydi.

4. Turkiya nusxasi.

Ushbu nusxa Istanbuldagi “Asad Afandi” kutubxonasida saqlanmoqda. Qo‘lyozma 10 ta risoladan iborat bo‘lgan 3/46 raqam ostida saqlanayotgan majmua ichidan o‘rin olgan. “Al-Mufrad va-l-muallaf” risolasi majmuada 4-o‘rinda keladi. Risola 6 sahifani tashkil etib, 14-sahifadan boshlanib, 21-sahifada yakunlanadi.

Qo‘lyozmadagi yozuvlar zarar ko‘rgan. Bir sahifadagi satrlar soni 21 tani, satrdagi o‘rtacha so‘zlar miqdori esa 9 tani tashkil qiladi. Mavzular qizil siyoh, qalin harflar bilan berilgan. Qo‘lyozma hijriy 1007-yil, milodiy 1579-yilda ko‘chirilgan. Asarni kotib Ahmad bin Abi Bakr as-Sanafiy al-Malikiy ko‘chirgan.

5. Turkiya Laleli kutubxonasi nusxasi.

Ushbu nusxa Istanbuldagi Laleli kutubxonasi qo‘lyozmalar fondida saqlanadi. Qo‘lyozma 3740-raqam ostidagi زاد ذي الطلب المعرفة الأدب ( “Zadu zi-t-tolabi-l-ma’rifati-l-adab” ) nomli majmuadan joy olgan bo‘lib, majmua 14 ta risolani o‘z ichiga olgan. “Al-Mufrad va-l-muallaf” risolasi 5 varaqdan iborat bo‘lib, majmuaning avvalidan joy egallagan. Asar majmuaning 1-sahifasidan boshlanib, 5-sahifasida yakunlanadi. Mavzular qizil siyoh bilan nasx yozuvida ko‘chirilgan. Qo‘lyozmani kotib noma’lum. Asarning ilk sahifalarida ba’zi izoh va sharhlar mavjud.

Zamaxshariy ushbu asar yozilishidan maqsadini asar muqaddimasida quyidagi tarzda ifodalaydi: " تكشيف المادة العلمية، و تقريب ما يبعد و تسهيل ما يصعب" — “Ilmiy materiallarni to‘plash, uzoqni yaqin qilish, qiyinni oson qilishdan iborat”. Shuni ta’kidlash lozimki, kitobning avvalida o‘zining maqsadi va metodlarini aytib o‘tish Zamaxshariyning o‘ziga xos ilmiy uslubidir[1]. Darhaqiqat, bu risolada arab tili nahvi,

[1] د. علي بن موسى بن محمد شبير. كتاب ( المفرد و المولف ) لابي القاسم الزمخشري. — مجلة العلوم العربية، ١٤٤٠ هـ. — ١٣٠ ص

ya‘ni sintaksisi “so‘z” va “so‘z birikmasi” tarzida bayon qilinadi. Grammatikani shu usulda yoritish arab tilini o‘rganuvchi ajam xalqlari uchun tushunarli va oson bo‘lishini ta’minlagan.

Asar ikki qismdan iborat bo‘lib, birinchi qismi – “mufrad”, 2-qismi esa “muallaf” deb nomlanadi. “Mufrad” va “muallaf” so‘zlari lug’aviy jihatdan “birlik” va “tuzilgan, tashkil topgan” degan ma’nolarni anglatadi. Ushbu so‘zlar arab tili grammatikasida turli tushunchalarni ifodalash uchun termin sifatida ishlatiladi[1]. Bu risolada esa “mufrad” atamasi “so‘z”, “muallaf” atamasi esa “so‘z birikmasi” ma’nosida qo‘llanilgan.

Asarning “mufrad” qismida dastab so‘zlarni ism, fe’l va harf singari so‘z turkumlariga bo‘lib keltiriladi. So‘ngra har bir so‘z turkumiga ta’rif berilib, ularning turlari hamda holatlarini sharhlanadi.

Risolaning 2-qismi “muallaf”, ya’ni so‘zlardan iborat birikmalarga bag’ishlanadi. So‘zlardan iborat bo‘lgan birikmalar ikki turli bo‘lib, ular: مركب مفيد (gap) va مركب غير مفيد (so‘z birikmasi) hisoblanadi.

Xulosa qilib shuni aytishimiz mumkinki, Mahmud Zamaxshariyning “al-Mufrad va-l-muallaf” asari arab tilining sintaksis qismiga bag’ishlangan bo‘lib, unda grammatika so‘z hamda birikma jihatidan o‘rganilgan. Risola sodda tilda qisqa shaklda yozilgan bo‘lib, bugungi kunda arab tilini o‘rganuvchilarning ushbu tilni yanada oson o‘rganishlari uchun muhim manba bo‘la oladi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. علي بن موسى بن محمد شبير، كتاب المفرد و المألوف للزمخشري دراسة و تحقيقا، جامعة الإمام محمد بن سعود الإسلامية، مجلة العلوم العربية. ١٣٠ص.
2. ارتشاف الضرب من لسان العرب، لابي حيان الأندلوسي، تحقيق و شرح و دراسة الدكتور رجب عثمان محمد، مراجعة الدكتور رمضان عبد التواب، مكتبة الخانجي، القاهرة، الطبعة الاولي، ١٩٩٨م.
3. د. نصيف جاسم محمد الرومي. الإستعمال المفرد عند النحوين. – بغداد، ٢٠١٣م.
4. Arslan, ez-Zamahşerî ve el-unmûzec adlı eseri, Dıyarbakır,2018. 133s.
5. Kâtip Celebi, Mustafa b. Abdullah el-Kostantînî, Keşfu’z-Zunûn ‘an Usâmi’l- Kutubi ve’l-Funûn, (Nşr. Muhammed Şerefuddîn Yaltekâyâ), Dâru İhyâi’t- Turasi’l-‘Arabî, Beyrut tsz.

## “QISASI RABG‘UZIY” ASARIDA ODOBI TASNIF MASALASI

**Mirzarahimova Dilobar,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi 1-bosqich magistranti.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**

[1] *د. نصيف جاسم محمد الرومي. الإستعمال المفرد عند النحوين. – بغداد، ٢٠١٣. – ٣ ص.*

*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Ma’lumki, mumtoz Sharq adabiyotiga oid asarlar tuzilish an’anasiga ko‘ra har qanday sohaga oid asar o‘z yaratilish usuliga ega. Mazkur asarlar an’anaviy ravishda basmala, hamd va na’t bilan boshlanib, voqealar rivoji bilan davom etadi.

O‘rta asrlarda islom madaniyati shakllanishi bilan kitob yaratishda ko‘pgina umumiy jihatlar barqarorlashib qoldi. Bu hol, jumladan, kitobning tuzilishida o‘z aksini topgan va odobi tasnif  nomini olgan. Kitobning tuzilishi an’anaviy tarzda quyidagicha bo‘lgan:

Basmala — har bir kitob “Alloh nomi bilan”, ya’ni بِسْمِ اللَّـهِ الرَّحْمَـٰنِ الرَّحِيمِ jumlasi bilan boshlangan.

Hamd — Allohning madhi, «tahmid» ham deyishadi. Matnning uzviy tarkibiy qismi bo‘lib, unda Allohning bag‘oyat buyukligi va barcha ishlarga qodirligi, unga muallif munosabati aks etadi.

Na’t – mumtoz asarlar odobi tasnifga ko‘ra, Allohning hamdidan keyin keladigan ikkinchi tarkibiy qism. Unda payg’ambar (s.a.v.) madh etiladi.

Matn — kitobning asosiy qismi bo‘lib, unga ayrim hoshiya yozuvlari, jadval, poygirlar kirmaydi.

Ichki unvon — tuzilishi murakkab kitoblarda ular ba’zan boshqa (masalan qizil) siyoh bilan, ba’zan qalin harflar (jumladan, nasriy asarlarda), ba’zan hozirgidek sahifa o‘rtasida beriladi.

Hoshiya — jadval (matn ramkasi)dan tashqarida joylashtirilib, ko‘pincha tushib qolgan o‘rinlarga qistirmalar qo‘yish, izoh berish, matn fikrini tasdiqlash uchun xizmat qiladi.

Poygir — o‘zidan keyingi sahifaning shu so‘z bilan boshlanishini bildirib keluvchi so‘z bo‘lib o‘ng sahifaning eng ostiga, chap tomonga joylashtiriladi (poygir sahifalarni dastalash uchun bet raqamlari o‘rniga ishlatiladi).

Kolofon — kotibning qo‘lyozma so‘ngida keltiradigan ma’lumotnomasi. Unda kitob muallifi (ba’zan), kotib, buyurtmachi (ba’zan), ko‘chirilish sanasi, sababi (ba’zan) berilishi mumkin.

Biroq ko‘pgina qo‘lyozma asarlar bunday ma’lumotlarsiz yakunlanishi ham mumkin. Bundan ko‘rinib turibdiki, Sharq olamida yozilgan ko‘pgina asarlar mana shu an’anaga amal qilgan holatda yozilgan va bu Sharq dunyosini G‘arb dunyosidan ajratib turuvchi o‘ziga xos bo‘lgan xususiyati bo‘lgan. Sharqda islom kirib kelgan davrdan keyingi qo‘lyozma manbalar tadqiqi asosida bu xususiyat yaqqol ko‘zga

tashlanadi. Islom rasm chizishni man qilganligi tufayli san’at ahli va mahurat sohiblari o‘z qobiliyatlarini xattotlik, naqqoshlik kabi sohalarda ko‘rsatishgan.

Shu bilan birga bu davr kitobatchiligining o‘ziga xosliklaridan yana biri bu kitoblarni turli xil miniaturalar, geometrik shakllar bilan bezashdir. Bu borada, ayniqsa, O‘rta Osiyo hududlarida yashab ijod etgan xattot va kotiblar yuksak darajaga erishganlar va bu sohani san’at darajasiga olib chiqqanlar. Asrlar mobaynida bu an’anaga amal qilib kelingan, buni juda ko‘p asarlar misolida ham ko‘rishimiz mumkin.

Jumladan, Nosiriddin Rabg‘uziyning “Qisasi Rabg‘uziy” asarida ham aynan shu elementlar mavjud. Hozirgacha bu asarning juda ko‘plab nusxalari bo‘lib, ular dunyo kutubxonalarida saqlanmoqda. Bu asar o‘zining badiiyati, tilining ravonligi, yozilish uslubi, barchaga birdek o‘qilishi osonligi bilan o‘z ahamiyatini yo‘qotmay kelmoqda.

Mazkur asar turkiy xalqlar adabiyotining ilk namunasi hisoblanadi. Nasrda yozilgan asarlardan bizgacha “Qisasi Rabg‘uziy” (1309-10) asarigina yetib kelgan. Asar musulmon mo‘g‘ul beklaridan Nosiriddin To‘qbug‘aning topshirig‘i bilan yozilgan. Kitob turkiy tilda, asosan, nasrda, madhiyalar, ba’zi qissalarning xulosalari, lirik kechinmalar va xotima qismi esa nazmda yozilgan.

Asarning eng qadimiy qo‘lyozma nusxasi XV asrda ko‘chirilgan bo‘lib, Britaniya muzeyida saqlanmoqda. Bu nusxa K.Gronbek tomonidan 1948-yili Kopengagenda nashr qilingan. Ikkinchi qadimiy nusxasi XVI asrga mansub bo‘lib Sankt-Peterburgda saqlanadi. XIX asrning II yarmi va XX asrning boshlarida asarning Toshkent, Qozon shaharlarida bir necha marta toshbosma nusxalari nashr etilgan. Uning to‘liq matni ilk marta rus turkiyshunos olimi N.Ilminskiy tomonidan 1859-yili Qozon shahrida e’lon qilingan.

Bugungi kunga kelib O‘zRFA Sharqshunoslik institutida “Qisasi Rabg‘uziy” asarining 10 dan ortiq nusxalari saqlanmoqda (invertar raqamlari:1834\ 7397\ 6122\ 6227\ 6346\ 6685\ 7397\ 10252\ 11537\11202). Asarning bu nusxalari ham sharq kitobatchiligi an’analari asosida yozilgan bo‘lib, ularning har biri basmala, hamd va na’t bilan boshlangan. Bu qo‘lyozma nusxalarning har biri o‘ziga xos uslubda yozilib, ularda kotibning mahorati yaqqol ko‘rinadi. Bu nusxalarning umumiy jihatlari shundaki, ularning har biri basmala, hamd va na’t bilan boshlangan. An’anaviy boshlanishdan so‘ng asarning asosiy qismi, ya’ni matn boshlangan. “Qisasi Rabg’uziy” asarida odobi tasnifning berilishi o ‘ziga xos bo‘lib, har bir payg’ambarlarga oid har bir qissa boshi na’t bilan boshlanganligini kuzatish mumkin.

Qur’oni karimdagi ba’zi lavhalar, islomga oid boshqa kitoblardan va Abu Is’hoq Nishopuriyning “Qisas ul-anbiyo”sidan ayrim faktlar asarga asos qilib

olingan. Asar an’anaviy hamd va na’t bilan boshlanadi, so‘ng uning yozilish sababi, muallif haqida ma’lumot beruvchi qisqa so‘zboshi, keyin jami 72 qissadan iborat qissalar keladi. Mavzu doirasiga ko‘ra, asar qissalari juda rang-barang. Olamdagi butun mavjudot egasi bo‘lgan Allohni ulug‘lash, payg‘ambarlar hayotiga doir lavhalarni eslash, kamtarinlik va takabburlik, ota-ona va farzand munosabatlari, erk va adolat mavzulari shular jumlasidandir. Qissalar hajmi turlicha bo‘lib, Yusuf (a.s.) haqidagi qissa salkam 100 sahifani tashkil qilsa, Lut (a.s.) haqidagi qissa bir necha sahifadangina iborat. Qissalarning ko‘pi qahramon haqidagi muayyan xabar bilan boshlanadi, so‘ng sheriy madh, keyin asosiy voqealar bayoni keladi. Bazi qissalar ichida yana mustaqil hikoya, rivoyat va naqllar ham bor. Masalan, Yusuf (a.s.) qissasida bir necha hikoya, latifa, bayt, g‘azal va boshqa janr namunalarini uchratish mumkin.

Xulosa sifatida shuni ta‘kidlash kerakki, asar mumtoz sharq adabiyotining odobi tasnif an‘anasi asosida shakllantirilgan.

## MU’ALLAQOT SOHIBI – IMRU-L-QAYS

**Rasulova Munisa,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi 2-bosqich talabasi.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Johiliya davri adabiyoti mumtoz arab adabiyotining o‘chmas iz qoldirgan sahifasidir. Islomdan ilgarigi mashhur shoirlar – Imrul Qays, Tarafa, Zuxayr ibn Abi Sulmo, al Xaris ibn Xilliz, Amr ibn Kulsum, Antara ibn Shaddod, Labid ibn Robialar bo‘lib, ularning asarlari VIII asrda roviy Hammod tomonidan maxsus to‘plam qilib yig‘ilgan. Mazkur qasidalar to‘plami «al-Mu’allaqot» deb nomlanib, lug‘aviy jihatdan «Shodaga terilgan durlar» ma’nosini anglatadi. Arab xalqining islomgacha bo‘lgan shoirlardan eng mashhuri Imru-l-Qays hisoblanib, ilk mu’allaqot sohibi sanaladi.

Imru-l-Qaysning kelib chiqishi zodagonlar oilasiga mansub bo‘lib, qabilalar ittifoqining dohiysi Kulayb uning tog‘asi bo‘lgan. Imru-l-Qaysning otasi Asad qabilasining qudratli boshlig‘i, shafqatsiz va adolatsiz inson sifatida tarixda iz qoldirgan.

Shoirning bolaligi va yoshligi to‘kin-sochinlikda o‘tganligi, bu esa badaviy turmush hayotida qabila boshliqlarining vorislariga to‘g‘ri kelmaganligini ta’kidlashadi. Imru-l-Qays bolalik chog‘idan o‘zining shoirlikka bo‘lgan muhabbatini namoyon etgan. She’rlarida o‘zining o‘yin-kulgularini aks ettirgan. Otasi uning she’r yozishiga qarshi bo‘lib, she’rdan voz kechtirishga uringan.Ammo bu ishlar o‘z samarasini beravermagach o‘g‘lini uydan quvib yuborgan.

Imru-l-Qaysning mashhur «To‘xtab turing! Yig‘lab olaylik!» qasidasi Johiliya davrining durdona asari sanaladi. Shoir bu mu’allaqasini mahbubasi Unayzaga bag‘ishlab yozgan.

Imru-l-Qaysning mu’allaqasi bir qancha mustaqil qismlardan iborat bo‘lgan. Birinchi qismida shoir bir vaqtlar ishq va hijron azobini his qilgan tashlandiq qo‘noqni ko‘rganda yuzaga kelgan xotiralarini bayon qiladi. Ikkinchi qismida u muhabbat sarguzashtlarini, Unayza bilan uchrashuvlarini ta’riflaydi va *Darat Juljul* kuni voqealariga alohida to‘xtalib o‘tadi. Qasidaning uchinchi qismini shoir tabiat va sahrodagi hayotni ta’riflashga bag‘ishlaydi.

Imru-l-Qaysning butun she’riyatida ikki mavzu – muhabbat va tabiat mavzulari asosiy o‘rin tutadi. Shoir ushbu mavzularni rivojlantirib, turli mavzular odamlar va voqealar, azob-uqubat va sinovlar, quvonch va muvaffaqiyatlar haqida bayon qiladi. Umuman olganda, tinglovchi oldida Arabiston sahrosidagi hayotning go‘zal manzarasini tasvirlaydi.

Imru-l-Qays haqli ravishda arablarda peyzaj she’riyatining eng mohir ustasi hisoblanadi. Shoirning tabiat tasvirlari aniq, sodda va lo‘nda shaklda. Imru-l-Qays ulkan musavvir sifatida badaviyning bir maromdagi hayotida yuksak she’riyatni topgan hamda u haqda qisqa va go‘zal so‘z yurita olgan.

Imru-l-Qays badiiy obrazlar yaratayotganida «so‘zlarning qudratli musiqasidan» ustalik bilan ishlatgan. Undoshlarni takrorlash va tovushlarga taqlid qilish orqali u she’rda alohida ifodaviylikka erishgan. Turmush qiyinchiliklari yoritilgan baytlarida ingrash va xo‘rsinish ifodalanadi, o‘z otining fazilatlari haqida so‘z yuritilganida she’rda ot dupuri eshitiladi. Har bir she’rning qofiyalanayotgan oxirgi so‘zlaridagi r, s, k, l undoshlaridan iborat kombinatsiya tuyoqlar dupurini eslatuvchi «taqillovchi» tovush hosil qiladi.

Xulosa o‘rnida shuni ta’kidlash joizki, Imru-l-Qays shubhasiz qadimgi arab she’riyatidagi eng mashhur siymolardan biri. Uning ijodida arab shoirlari butun mumtoz davr mobaynida asoslanib kelgan arab she’riyatining usul va shakllarini birinchi marta ko‘ramiz. Imru-l-Qaysning obrazli tafakkurida ham simvolika yoki majozlar yo‘q, ko‘pincha uning she’rlarida ramziylik va ma’no parallelizmini uchratish mumkin. Imru-l-Qays istiora va metonomiyadan keng foydalangan.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**
1. Ziyavuddinova M. Mumtoz arab adabiyoti. – Toshkent: Fan, 2012.
2. Haydar A. The Mu’allaqa of Imru’al-Qays. – T Toshkent: University of California, San Diego, Department of Literature, 1977.
3. https://uz.wikipedia./Imru_al-Qays_ibn_Amr

## ABU HAYYONNING “KITOB AL-IDROK” ASARIDAGI QIPCHOQ DIALEKTINING O‘ZIGA XOS XUSUSIYATLARI

**Hasanova A’loxon G‘ayrat qizi,**
*Chirchiq Davlat Pedagogika Universiteti*
*O‘zbek tili va adabiyoti yo‘nalishi 2-bosqich talabasi.*
*alaxonhasanova@gmail.com*

Dunyo lug‘atchiligi tarixi qadim mingyilliklarga borib taqaladi. Jumladan, o‘zbek lug‘atchiligi tarixi ham bir necha ming yillar avval shakllana boshlagan. O‘zbek lug‘atchiligi shakllanishining ilk bosqichlari XI asrda buyuk bobokalonimiz Mahmud Koshg‘ariyning “Devonu lug‘otit turk” asari bilan boshlanadi. Shu bilan birga, ilm-fan xazinasiga bebaho durdonalar qo‘shgan M.Zamaxshariy, Abu Hayyon Andalusiy, M.Mehdixon, A.Navoiy, Tole Imoniy kabi olimlar ham qadimgi turkiy tilshunoslik va uning rivojiga ulkan hissa qo‘shganlar. XIII-XIV asrlarda yashab ijod etgan Abu Hayyon Andalusiy ham o‘zbek tilshunosligining rivoji uchun katta hissa qo‘shgan tilshunos olim bo‘lib, uning asarlari lug‘atchilik va turkiy tillarning tarixiy taraqqiyotini o‘rganishda qimmatli manba bo‘lib xizmat qiladi.

Abu Hayyon Andalusiy Asiruddin Muhammad Ibn Yusuf Ibn Ali al-G‘arnotiy — tilshunos olim. 65 ta asar yozgan, ularning 10 dan ko‘prog‘i bizgacha yetib kelgan. „Kitob-ul mubayyin fi tarix il-Andalus“ („Andalusiya tarixi haqida bayon qiluvchi kitob“), „Zahr ul-mulk fi taharrurit turk“ („Turk ozodligi chechagi“), „Kitob al-idrok li lison al-atrok“ („Turkiy tillarni bilish kitobi“), „Kitob ul-af’ol fi lisonit turk“ („Turk tilidagi fe’llar kitobi“), Mantiq ul-furs li lison il-furs" („Fors tilini bilmaydiganlar uchun fors tili haqida so‘zlar“), „Ad-durrat ul-muzi’a fi lug‘atit turkiy“ („Turkiy til haqida nur beruvchi marvarid“) kabi asarlari mavjud. U asarlarida turkiy tillarning grammatikasi va leksikasi, o‘sha davrda mavjud bo‘lgan ko‘pgina

turkiy lahja va shevalar haqida ma’lumot bergan. Uning asarlari turkiy tillar tarixini o‘rganishda qimmatli manbadir.

XIII-XIV asrlarda yashab ijod etgan Abu Hayyon al-Andalusiyning qadimgi turkiy tilshunoslikda tutgan o‘rni o‘ziga xos. U turkiy til muqoyasasiga doir ko‘plab asarlar yaratgan bo‘lib, ulardan biri “Kitob al-idrok li lison al-atrok” lug‘atidir. Asar 1312-yilda Qohirada bitilgan bo‘lib, lug‘at va grammatikadan iborat. Tadqiqotlar shuni ko‘rsatadiki, asarda qipchoq dialektlari juda kuchli bo‘lib, shu bilan birga o‘g‘uz unsurlari ham uchrab turadi.

N.A.Baskakovning ta’kidlashicha, asar qipchoq tilini o‘rganuvchilar uchun mo‘ljallab yozilgan amaliy qo‘llanmadir. Asarda turkiy tillar leksikasi va grammatikasiga doir qiyosiy ma’lumotlar ham bor. Asar 2 qismdan iborat: lug‘at va grammatika. Lug‘atda so‘zlar alfavit asosida joylashtirilgan. So‘zning lug‘atdagi o‘rni so‘z boshidagi 2 harf (tovush) asosida belgilangan.

Muqaddima qismida ma’lum bo‘lishicha, Abu Hayyon tilning struktura elementlarini o‘sha davrdayoq lug‘at tarkibi, morfologiya va sintaksisdan iborat deb hisoblaydi. Chunki u til o‘rganish uchun uch narsani: 1) ayrim olingan so‘zlarning ma’nolarini; 2) so‘zlarning turlanish va tuslanish qoidalarini; 3) so‘z birikmalarini bilishni tavsiya qiladi. Asarning lug‘at qismida turkiy so‘zlar arab alfaviti tartibida berilgan. Unda 2760 so‘z mavjud bo‘lib, tadqiqotchilarni ko‘rsatishicha, asarning lug‘at qismida 5 ta arabcha so‘z va 13 ta forscha so‘z uchraydi.

Izohlangan so‘zlarning ko‘pchiligi qipchoq tiliga doir, biroq lug‘atda turkman tiliga oid so‘zlar ham mavjud. Shuning uchun bo‘lsa kerak, ba’zi olimlar Abu Hayyonning bu asarini qipchoq-turkman tiliga bag‘ishlangan asar degan fikrlarni ham bildirishgan. Qipchoq dialektiga mansub ayrim so‘zlarning xususiyatlari quyidagicha ifodalangan: 1) k, g tovushining y tovushiga o‘tishi holati: dagma-tayma, atni mindum ayarlab; 2) g tovushining undoshlar oldidan tushishi: igna-ina. 3) g‘ va y tovushlarining o‘rin almashinib kelishi: bug‘doy-buyday 4) g‘ va v tovushlarining o‘rin almashinib kelishi: o‘g‘ul-o‘vul, ag‘uz-avuz; 5) so‘z boshida y undoshining orttirilishi: ilon-yilon, yip-ip; 6) x tovushining q ga o‘tishi: xo‘ja-qo‘ja.

Qipchoq lahjasiga mansub shevalar O‘zbekistonning barcha viloyatida mavjud, asosan qishloqlarda tarqalgan masalan, Samarqand, Jizzax, Qashqadaryo, Surxondaryo, Qoraqalpog‘iston, Shimoliy Xorazm viloyati, Turkmanistonning Toshovuz viloyati shevasi.

A.K.Borovkov qayd qilib o‘tganidek, o‘zbek tilining birorta shevasini ham adabiy tilga har jihatdan asos bo‘lgan deb aytib bo‘lmaydi. Buning bosh sababi shundaki, hozirgi o‘zbek milliy adabiy tili uzoq adabiy ishlov an’anasining

(jumladan, eski turkiy, eski o‘zbek, yangi o‘zbek adabiy tillarining) bevosita davomi va XX asrda u (yozuv va adabiy ishlov an’anasiga ega bo‘lmagan xalqlarda bo‘lganidek) tamoman yangi bir hodisa sifatida yuzaga kelmagan, milliy adabiy til kamida ming yillik adabiy ishlov mahsulidir. Ikkinchidan, o‘zbek tilining barcha lahjalari o‘zbek tilining taraqqiyotiga ma’lum bir darajada hissa qo‘shgan. Birining adabiy tilga ta’siri bir sohada kuchliroq bo‘lsa, boshqa sohada o‘zga bir shevalar guruhining ta’siri ko‘proq seziladi.

Masalan, Andijon, Farg‘ona shevalari o‘zbek tiliga xos eng ko‘p tarqalgan grammatik shakllardan birini - hozirgi zamon fe’lining [-yap] affiksi vositasida yasaluvchi shaklini bergan deyiladi. Lekin bu shakl qipchoq lahjalarida ham aynan shunday qo‘llanadi. Shunisi xarakterliki, bir qarashda adabiy tildan birmuncha uzoqroq deb tasavvur qilinadigan qipchoq lahjasi morfologiyasi singarmonizmdan, ya’ni fonetik o‘ziga xoslikdan xoli olinsa, adabiy til morfologiyasi bilan qariyb bir xiI. Adabiy tilga fonetik jihatdan asos deyilgan Toshkent shevasida [x] va [h] tovushlari, qaratqich va tushum kelishiklari shakllari farqlanmaydi. Qipchoq shevalarida esa ular qat’iy ajratiladi. Qipchoq shevalarining adabiy til lug‘atini, xususan, uning chorvachilik atamalari tizimini rivojlantirishda, adabiy tilning uslubiy imkoniyatlarini boyitishda katta hissasi bor. Masalan, qirqim, o‘tov, to‘l, sarimoy, chakki, chalop, uloq, sovliq kabi umumiy va chorvachilik atamalari, quyruq, bovur, patir, tovoq, kulchatoy, lochira singari pazandachilik atamalari adabiy tilga qipchoq shevalaridan kirib kelgan. Abu Hayyonning bu asarida ham shunday so‘zlar ma’nolari lug‘at tartibida yoritib berilgan.

O‘zbek milliy tilining dialektlari orasida, odatda, qarluq-chigil-uyg‘ur lahjasi hozirgi o‘zbek milliy adabiy tilining me’yorlarini belgilashda muhim ahamiyat kasb etgan deb alohida ajratiladi. Demak, o‘zbek milliy adabiy tilining shakllanishi va taraqqiyotida tayanch manba bo‘lgan tarixiy an’ana bilan bir qatorda barcha lahja hamda dialektlarning o‘ziga xos o‘rni bor. Bunga misol sifatida “Kitob al-idrok” asaridagi ayrim shevalarning o‘ziga xos xususiyatlari bilan tanishib chiqdik. Ayniqsa, qipchoq va boshqa dialektlarga xos unsurlar orqali Andalusiyning o‘zbek tilshunosligining rivojlanishiga qo‘shgan ulkan hissasini ko‘rishimiz mumkin. Shuningdek, bu asar bugungi kunda ham o‘z ahamiyatini yo‘qotmagan va har bir til o‘rganuvchilari uchun muhim qo‘llanma bo‘lib xizmat qiladi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Qo‘chqortoyev I., Isabekov B. Turkiy filologiyaga kirish. -Toshkent, 1984.
2. Sayfullayeva R., Mengliyev B., Boqiyeva G., Qurbonova M., Yunusova Z., Abuzalova M. Hozirgi o‘zbek adabiy tili. -Toshkent, 2009.

3. Saidov Y. O‘zbek adabiy tili tarixi. - Toshkent, 2019.
4. Jamolxonov H. Hozirgi o‘zbek adabiy tili. - Toshkent, 2005.
5. To‘ychiboyev B., Hasanov B. O‘zbek dialektologiyasi. -Toshkent, 2004.
6. Mamatov A. Zamonaviy lingvistika. -Toshkent, 2019.
7. https://n.ziyouz.com.

## MAHMUD ZAMAXSHARIY - BUYUK TILSHUNOS OLIM

**Obidov Saidaminxon**,
*O‘zXIA, 2-bosqich talabasi.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Ko‘hna Xorazm diyorida dunyoga kelib, jahon madaniyatiga salmoqli hissa qo‘shgan olim Mahmud Zamaxshariyning nomi butun dunyoga mashhurdir. Uning bebaho asarlarini hamda unga atab yozilgan ko‘plab asarlarni dunyoning istalgan joyidan topish mumkin. Allomaning ijodida arab tilshunosligi va grammatikasining turli jihatlariga oid asarlar salmoqli o‘rin egallaydi. Zamaxshariy go‘yoki arab va ajamlarni birlashtiruvchi ko‘prik bo‘ldi.

Uning to‘liq ismi Abul Qosim Mahmud ibn Umar ibn Muhammad bo‘lib, otasining ismi Umar, bobosining nomi Ahmad, kunyasi Abul Qosim, nisbasi Zamaxshariydir. Mahmud Zamaxshariy hijriy 467-yil rajab oyining 27-sanasida Xorazm viloyatining Zamaxshar qishlog’ida dunyoga kelganligi sababli Zamaxshariy taxallusini olgan. Shuningdek Zamaxshariy ko‘plab asarlarini Makkada yozganligi uchun Jorulloh, ya’ni Allohning qo‘shnisi degan sharafli nomga muyassar bo‘lgan.

Mahmud Zamaxshariyning tug’ilib, balog’atga yetgan davri podshoh Sulton Malikshoh Saljuqiy (1072-1092), vazir Nizomulmulk (1017-1092) davriga to‘g‘ri keladi [1:20]. Dastlabki ta’limni o‘z o‘g‘liga bergan Umar ibn Ahmad o‘qimishli kishi bo‘lib, o‘g‘lining ilmga bo‘lgan ishtiyoqi va qobiliyatini ko‘rgach, uning o‘qishini davom ettirish niyatiga tushadi. Biroq Mahmud baxtsiz hodisa tufayli bir oyog‘idan ajraydi va yog‘och oyoq bilan yurishga majbur bo‘ladi. Shundan so‘ng Umar ibn Ahamd farzandiga chevarlik hunarini o‘rgatmoqchi bo‘ladi. Zamaxshariy hayoti davomida jismoniy kamchiligini gapirib yuziga soluvchi kimsalardan ko‘p aziyat chekadi. Buni biz Zamaxshariyning “Navobig’u-l-kalim” asaridagi “kam

ra’aytu man a’raj fi daraji-l-ma’oliy a’raj va man sahihu-l-qadam, laysa lahu fi-l-xayr qadam” misralari orqali bilishimiz mumkin. Yuqoridagi baytning tarjimasi quyidagichadir: “Oliyjanoblik so‘qmog’idan chaqqon o‘ralaydigan oqsoqlarni va ezgulik yo‘lida oyoq bosolmaydigan oyog’i sog’larni ko‘p ko‘rganman”. Bu yerda Zamaxshariy a’raj “yaxshi o‘rmalovchi” va a’raj “oqsoq” so‘zlarining shakldoshligidan mohirona foydalangan. “Qadam ” so‘zining takrorlanishi ham juda o‘rinli tushgan. Mana shu bir gapning o‘zi birinchidan, Zamaxshariyning zabardast uslubshunos va mohir so‘z ustasi ekanligiga ikkinchidan, arab tilini a’lo darajada bilganligi va sog’lom fikrli olim bo‘lganligiga dalil bo‘la oladi [1:25].

Ilmga chanqoq bo‘lgan Mahmud chevar bo‘lishni istamaydi va otasidan Urganch madrasalaridan birida o‘qitishini so‘raydi. Bu iltimos bajariladi va Mahmud zo‘r ishtiyoq bilan ilm egallay boshlaydi. Shu tariqa u xat san’atini ham yaxshi egallab, moddiy ehtiyojlari uchun xattotlik ham qiladi.

Mahmud Zamaxshariy ko‘plab ustoz olimlardan ta’lim oladi. Ana shunday insonlardan biri va Zamaxshariyning birinchi ustozi til, lug’at va adabiyot sohasida dong taratgan olim Abu Mudar Mahmud ibn Jariyr ad-Dabbiy al-Isfaxoniydir. Keyinchalik Abu Mudar Zamaxshariyning o‘tkir zehni va tirishqoqligini ko‘rgach, uni o‘ziga shogird qilib oladi va undan o‘zining ilmiy hamda moddiy yordamini ayamasdan har taraflama tarbiyalaydi. Mahmud ham o‘z ustoziga chuqur ixlos qo‘yadi, bilim va axloqiy fazilatlarini o‘zlashtiradi.

Mahmud Zamaxshariy arab tilida nazm va nasr bilan yozilgan badiiy asarlaridan tashqari tilshunoslik, adabiyotshunoslik, falsafa, islom tarixi va boshqa fanlarga oid ellikdan  ortiq muhim ilmiy meros yaratdi. Zamaxshariyning ilmiy, ijodiy faoliyatida bir millatni boshqa millatdan ustun qo‘yish bo‘lmasa ham, u arab tiliga, arab xalqining ilm-fandagi yutuqlariga yuqori baho beradi. U grammatikaga bag’ishlangan “Al-Mufassal” asarini odamlarning istagini hisobga olib, “arab kalimalarini bilish uchun” yaratgani, “Muqaddimat ul-adab” asarini esa boshqa xalqlar o‘rganmog’i uchun yozganini ta’kidlaydi.

Mahmud Zamaxshariy arab tili tilshunosligi rivojiga katta hissa qo‘shgan olim hisoblanadi. Buni nafaqat o‘rta asr filologlari, balki hozirgi kundagi arab filologlari ham tan oladilar. Mahmud Zamaxshariyning “Al-Mufassal”  asari arab tili grammatikasiga oid bo‘lgan mukammal va yuksak darajadagi asarlardan biridir. Uning bu asari o‘zining ilmiy qimmati jihatidan mashhur arab tilshunosi Sibavayhiyning arab tili grammatikasiga oid “Kitob Sibavayh” asaridan keyin ikkinchi o‘rinda turadi. Katta ilmiy qimmatga ega bo‘lgan bu asarga ko‘plab tilshunoslar tomonidan o‘ttizga yaqin sharhlar yozilgan bo‘lib, asarning birinchi nashri 1859-yilda Kristyanada J.R.Brosh tomonidan chop etilgan.  Shuni ta’kidlash

joizki, Zamaxshariy grammatikaga oid bo‘lmagan asarlarida ham arab tili grammatikasiga taalluqli ko‘plab masalalarni yechib bergan. “Al-Kashshof” asari barchamizga Qur’oni karim tafsiriga bag’ishlanga asar sifatida tanish, biroq Zamaxshariy bu asarida ham arab tili grammatikasining ko‘pgina nozik tomonlarini ustalik bilan ochib beradi [2:47]. Mahmud Zamaxshariy o‘zining “Asos al-Balog’a” asari bilan arab lug’atchiligini (leksikografiyasini) bir necha pog’ona yuqoriga ko‘taradi. Bu lug’atda birinchi navbatda kalimaning birinchi harfi va undan keyingi harflarni ham inobatga olgan holda alifbo tartibida berilgan. Bu usul hozirgi zamon leksikografiyasida ham biroz o‘zgargan holda qo‘llanib kelinmoqda.

Mahmud Zamaxshariy 538-yili (milodiy 1144) arafa kechasi Jurjoniya (hozirgi ko‘hna Urganchda) vafot etadi. Shunday deyarli ikki yuz yildan keyin mashhur arab sayyohi Ibn Battuta Zamaxshariyning qabri Xorazmning tashqarisida bo‘lib ustiga qubba o‘rnatilganligini o‘zining “Ar-Rihla” asarida yozib qoldiradi.

Mahmud Zamaxshariy buyuk alloma, o‘z davrining yagonasi ekanligini mashhur shaxslarning quyidagi fikrlaridan bilib olishimiz mumkin [2:48]: Xususan, Ibn Xallikon: “Zamaxshariy tafsir, hadis, grammatika, lug’at, ilm ul-bayon bo‘yicha buyuk imomdir. Hech bir mubolag’asiz mazkur ilmlarda u o‘z davrining yagonasi, ko‘pdan ko‘p asarlarning muallifi edi” deya fikr bildirsa, I.Yu.Krachkovskiy: “Yog’och oyoqda bo‘lishiga qaramasdan Zamaxshariy g’oyatda harakatchanligi bilan ajralib turar edi”; Ibn Vahhos: “Dunyodagi barcha qishloqlar jam bo‘lib, Xorazmning birgina Zamaxshar qishlog’iga fido bo‘lsa, arziydi. Chunki bu qishloq ming yillarda bir marta tug’ilishi mumkin bo‘lgan Zamaxshariydek buyuk allomani dunyoga keltirgan” degan edi. Arablar esa “Agar Zamaxshariy bo‘lmaganida arablar o‘z tillarini bilmas edilar” kabi naql qilganlar.

Xulosa o‘rnida shuni ta’kidlash joizki, Mahmud Zamaxshariy o‘zining barakali hayoti davomida insoniyat ilmi xazinasini ko‘plab bebaho asarlari bilan boyitdi, shu ilmiy meros tufayli adabiyot tirikdir va bugungi kunda faol ishtirok etmoqda.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Rustamov A. Mahmud Zamaxshariy. – Toshkent: Fan, 1971.
2. Jo‘rayev O., A.Muhiddinov. Mahmud Zamaxshariy. –Toshkent: Tafakkur, 2014.
3. https://oyina.uz/uz/generation/128
4. https://uz.wikipedia.org/wiki/Az-Zamaxshariy

## QABILA KUYCHISI AL-MUXALXIL IJODI

**Barataliyeva Parvina**,
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi, 2-bosqich talabasi.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Dunyoda har qanday millat va elat bor ekan, ularning shonli o‘tmishi haqida biz nafaqat tarix sahifalaridan, balki o‘sha davrda yashab ijod etgan adib va shoirlarning qasidalari-yu, yozgan baytlaridan tarixiy voqealar bayonini, aholining turmush tarzi, madaniyati, yozuvchining odam va olam to‘g’risidagi o‘y -fikrlari haqida tushunchaga ega bo‘lamiz. Ma’rifatparvar adib Abdulla Avloniy aytganidek, “Har bir millatning dunyoda borligini ko‘rsatadurg’on oinai jahoni til va adabiyotidir”. Millatni millat qiladigan ham, uni dunyo xalqlariga tanitadigan ham uning tili va adabiyotidir. Biz xalqlar adabiyotini dastlab Markaziy Osiyo hududlarida yashab o‘tgan shoir va yozuvchilar Alisher Navoiy, Lutfiy, Ogahiy, Mashrab, Cho‘lpon, Abdulla Qodiriyning hayot yo‘llari, yozgan asarlarini o‘rganishdan boshlaymiz, so‘ngra yaqin Sharq mamlakatlarida yashagan adib va yozuvchilar ijodi bilan tanishamiz. Ana shunday o‘lkalardan biri bu Arabiston diyoridir.

Arab diyorida azal-azaldan aholi so‘zga usta, adabiyotga muhabbatli bo‘lishgan. She’riy janrlardan hisoblangan qasida ham dastlabki davrda badaviy arab shoirlarining ijodida sezilarli o‘ringa ega bo‘lgan. Badaviy arab shoirlaridan o‘zining qasida-yu muallaqotlari bilan mashhur bo‘lgan Imru-l-Qays, al-Muxalxil , Hassan ibn Sobit, Ka’b ibn Zuhayr islomdan oldingi va ilk islom davrida yashab samarali ijod etishgan.

Johiliya davri mumtoz arab adabiyoti yorqin vakillaridan biri al-Muxalxildir. Uning ijodida qasida janrining o‘rni beqiyos bo‘lib, shoir ifoda uslubining o‘ziga xos jihati lo‘ndalik va kinoyadan iborat. Islomgacha bo‘lgan shoirlar ijodida ko‘proq tashbihdan foydalanish ko‘zga tashlanadi. Al-Muxalxil ham o‘z ijodi davomida tashbihdan samarali foydalangan. Hayot ifodasining jamlanganligi islomgacha bo‘lgan she’riyatning asosiy xususiyatlaridan biri. Johiliyat davri shoirlari ijodiga xos xususiyat shundan iboratki, ular bir necha o‘n baytda butun boshli poetik manzarani ifodalay olganlar, ushbu manzaralarning tezkor ketma-ketligida badaviylar hayotining turli tomonlari o‘z aksini topgan.

Al-Muxalxilning bizgacha kam she’rlari yetib kelgan. Ular asosan riso janrida bitilgan qasidalardir. Shoirning Kulayb ismli akasi ikkita qardosh qabila, ya’ni bakr va tag‘libning harbiy boshlig‘i bo‘lgan. Kulayb kibrga berilib, eski qabilaviy qonunlarni buzishni, qabilaning oddiy a’zolarini qiynashni boshlagan, o‘ziga nisbatan alohida hurmat ko‘rsatishlarini talab qilgan. U qabiladoshlariga tuyalarini uning

podasi bilan birga boqishni taqiqlagan. Bir kun Kulaybning xotini o‘z aka-ukalarini, ayniqsa, Jassosni maqtab uni g‘azablantirgan. Kulayb o‘tovdan chiqib, o‘z podasida jiyaninikiga kelgan Jassosning xolasi al-Basusaning tuyasi boqilayotganini ko‘rib qolgan. Kulayb ana shu tuyani o‘ldirib, Jassosni tahqirlagan. Jassos ham, o‘z navbatida, Kulaybni poylab borib, o‘ldirgan. Al-Muxalxil qabiladoshlarini akasi uchun o‘ch olishga da’vat etgan. Natijada bakr va tag‘lib qabilalari o‘rtasida qirq yillik urush boshlangan. Urush «al-Basusaning tuyasidan kelib chiqqan urush» nomini olgan.

Shoirning «Al-Basusaning tuyasidan kelib chiqqan urush» qurboni bo‘lgan akasi Kulayb o‘limiga bag’ishlangan risosi arab adabiyotida mashhur hisoblanadi. 30 baytdan iborat ushbu qasidada shoir Kulaybning oliyjanobligi, jang maydonidagi jasurligi, otda (tuyada) yurish mahorati va hattoki do‘stona bazmu-jamshidlardagi chidamliligi – umuman olganda, barcha badaviy ustunliklarini kuylagan hamda nihoyatda alamli hayqiriqlarida o‘z g’am-g’ussasini ifodalagan.

She’rning ifodaliligini kuchaytirish uchun al-Muxalxil so‘zlarda takrorlardan foydalangan. Ular she’rga monotonlik va g‘am-alamli ohangdorlik bag‘ishlagan. Natijada u dafn marosimidagi yig‘ini eslatgan. Takrorlanuvchi satrlar, shaklan dafn marosimlaridagi qo‘shiqlarga borib taqaladi.

*Ya libakrin ansharu li Kulayba*

Ma’nosi: *O Bakr qabilasi!!! Menga Kulaybni tiriltirib bering!*

Al-Muxalxil she’riyati kompozitsiyasi sodda uslubga ega bo‘lib, uning she’rlari dushmanlardan qasos olish vositasi hisoblanadi. Ijodkor aksariyat she’rlarida ko‘z yosh, g’am-g’ussa, vafot etgan akasining mardliklarini, saxovatini va jasoratini kuylaydi.

Demak, badaviy arab shoiri al-Muxalxil qasidalarida qabila tarafkashligi, o‘zaro nizolar, yaqin qarindoshlar qasosini olish kabi mavzular yoritilgan.

## IMOM TERMIZIY – BUYUK MUHADDIS VA YETUK ALLOMA

**Lutfullayev Zikrulloh**,
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiaysi, 2-bosqich talabasi.*

Ilmiy rahbar: **Sagdullayeva Dilfuza Karimullayevna,**

